Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шәмбе 14 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 45 (7551).

Хаҡы 3 тин.

## ИНФОРМАЦИОН БЕЛДЕРЕҮ

1990 йылдың 11 апрелендә Мәскәүҙә ВЛКСМ-дың XXI съезы эшләй башланы.

Съезд көн тәртибен раҫланы.

1. ВЛКСМ Үҙәк Комитеты отчеты.
2. ВЛКСМ Үҙәк ревизия комиссияһы отчеты.
3. ВЛКСМ-дан һайланған СССР халыҡ депутаттары группаһы отчеты.
4. ВЛКСМ Программаһы тураһында.
5. ВЛКСМ Уставы тураһында.
6. ВЛКСМ-дың үҙәк органдары тураһында.
7. Башҡа мәсьәләләр.

Үҙәк Комитеттың отчет докладь менән ВЛКСМ Үҙәк Комитетының беренсе секретары В. Мироненко сығыш яһаны.

Икенсе мәсьәлә буйынса ВЛКСМ Үҙәк ревизия комиссияһы председателе Н. Клыков сығыш яһаны.

Съезд эшендә СССР Президенты, КПСС Үҙәк Комитетының Генеральный секретары М. С. Горбачев, *СССР Верховный Советы Председателе А. И. Лукьянов, СССР Министрҙар Советы Председателе Н. И. Рыжков, КПСС Үҙәк Комитеты* секретарҙары, министерстволар, ведомстволар, йәмәғәт ойошмалары етәкселәре, партия һәм комсомол ветерандары, ВЛКСМ-дан һайланған СССР халыҡ депутаттары ҡатнаша.

. . .

12 апрелдә съезд үҙенең эшен дауам итте.

Иртәнге у л т ы р ы ш т а ВЛКСМ-дан һайланған СССР халыҡ депутаттары группаһының отчеты менән А. Шаронов сығыш яһаны.

ВЛКСМ Уставы тураһында белдереү менән ВЛКСМ Үҙәк Комитеты секретары В. Зюкин сығыш яһаны.

Сығыштар буйынса делегаттар фекер алышыуҙа ҡатнашты.

БЫЛ ҺАНДА УҠЫҒЫҘ:

Башҡортостан халҡына **МӨРӘЖӘҒӘТ** —3-сө бит.

**Замандаш** ҺҮҘ—ЙӘШ ЯҘЫУСЫЛАРҒА —4—5-се биттәр.

Халыҡ дошмандары кемдәр улар? —6-сы бит.

## Дөрөҫлөк талап итеп

Бына өс көн буйы Өфө студенттары митинг артынан митинг уҙғара. Инде эсер һыуҙың да фенол менән ағыуланыуы республикалағы былай ҙа ҡатмарлы экологик хәлгә түҙеп тороуҙың һуңғы сигенә еткерҙе. Түҙемдең был аҙаҡкы тамсыһы экологик проблемаларҙы ғына түгел, билдәлелек, демократия, республикаларҙың тиң хоҡуҡлығы, социаль тигеҙлек, хатта иң ябай талап — таҙа һыу һәм һауа, ер йөҙөндә йәшәүгә хоҡуҡ кеүек мәсьәләләрҙе сайпылдырып, иң түҙемле кешеләрҙе лә урамдарға сығарғандыр.

**10 АПРЕЛЬ.** Һәр юғары уҡыу йорттарында, училище-техникумдарҙа студенттарҙың шаулы митингылары, йыйылыштары үтә. Резолюциялар ҡабул ителә. Ауыл хужалығы институтында уҡыуҙар бер аҙнаға туҡтатыла. Авиация һәм медицина институттары студенттары, үҙҙәрендә һөйләшкәндән һуң, берләшеп университетҡа табан йүнәләләр. БДУ-ның ҙур залында ла халыҡ шығырым тулы. Күршеләренең саҡырыуҙарына ҡушылып, студенттар урамға атлыға. Берләшкән митингыла иртәгәһе көндө 12-лә Совет майҙанында йыйылышырға һүҙ беркетелә.

**11 АПРЕЛЬ.** Совет майҙаны. 12 тулыуға ярты сәғәт самаһы булыуға ҡарамаҫтан, майҙанда инә төшерлек тә урын юҡ. Әлеһән-әле плакаттар, транспаранттар күтәргән колонналар килеп ҡушыла. Йөрәктәргә шом һалып, осона ат башы һәндәһе кейҙерелгән ҡара флаг күренә. Уның алдынан ҡулына үлем салғыһы тотҡан «әжәл» килә. Был — йыйылғандарға етди киҫәтеү. «Радиоактив булғансы, актив булыу яҡшыраҡ» ти саҡырыу.

Санкцияланмаған митинг ойошҡан рәүештә башлана. Күп ораторҙарҙың фекерҙәре уртаҡ: «Химпром»ды ябырға; балаларҙы, йөклө ҡатындарҙы тиҙ арала ҡаланан таҙа зоналарға сығарыуҙы ойошторорға; ауырыуҙарҙы медикаменттар менән тәьмин итеүҙе ойошторорға; ЮНЕСКО-нан бойондороҡһоҙ эксперт комиссияһы саҡырырға; фенол менән ағыуланыу тураһында дөрөҫ информация бирергә; юғары уҡыу йорттарында уҡыуҙарҙы, сессияны ҡыҫҡартырға, студенттарға стипендияны арттырырға, ятаҡтарға, студент ашханаларына таҙа һыу килтереүҙе ойошторорға; экологик хәлде яҡшыртыу өсөн, тәҙелөш отрядтары булдырыу, һыу килтереүҙә һәм уны таратыуҙа конкрет ярҙам күрһәтеү һәм башҡалар. Митинг резолюция ҡабул итте. Әгәр талаптар үтәлмәһә, һуңғы сара—забастовка.

Студенттар химия промышленносы министр урынбаҫары В. К. Гусев етәкселегендәге комиссия ағзалары менән күҙмә-күҙ һөйләшер өсөн партияның Өлкә Комитетына табан йүнәлә... Гусевтың сығыуы талап ителә. Уның ҡала Советы башҡарма комитетында икәнлеге һәм килергә ваҡыты булмауы тураһында хәбәр алғас, егерме меңдән ашыу манифестанттар урамдар буйлап, башҡарма комитетҡа табан ҡуҙғала. Һәр ерҙә ябай халыҡ уларҙы, теләктәшлек белдереп, ҡул болғап оҙата. Митинг Ленин майҙанында дауам итә.

**11 АПРЕЛЬ, КИС.** «Түңәрәк өҫтәл» телевизион тапшырыуынан һуң, студенттар ятаҡтарҙан сығып, тура телестудияға табан йүнәлә. Уларға таралышырға тәҡдим ителә. Яуап урынына буш банкалар оса. Эйе, хистәр ҡайнашҡан. Дәүләт комиссияһы ағзаларының шыма яуаптары йәштәрҙе һис тә ҡәнәғәтләндермәй. Улар дөрөҫлөктө талап итә. Республика, ҡала етәкселәренең вайымһыҙлығын, бәлә килгән ваҡытта үҙ-ара портфелдәрҙе тартҡылашып бүлешеүҙәрен студенттар аңлай алмай... Дөйөм ятаҡтарға ҡайтҡас та борсоған мәсьәләләр буйынса фекер алышыуҙар бара.

Эйе, хәҙер тыныс ҡына йоҡлап ятыр ваҡыт түгел!

**Ю. МӘҠСУТОВ.**

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: митингынан күренештәр.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

# БЕҘ ЙӘНӘШ, БЕҘ БЕРГӘ



М. С. Горбачев ВЛКСМ-дың XXI съезы делегаттары менән осрашыу ваҡытында. (ТАСС).

## М. С. ГОРБАЧЕВТЫҢ ВЛКСМ-дың XXI съезы делегаттары менән осрашыуы

Комсомолдың сираттағы съезы В. И. Лениндың тыуыуына 120 йыл тулыуға тура килде. Кисә иртәнсәк Ҡыҙыл майҙандағы Мавзолей янында комсомол вәкилдәре КПСС Үҙәк Комитетының Генеральный секретары, СССР Президенты М. С. Горбачев менән осрашты.

Тантаналы шарттарҙа гәләмәләр һалына. Михаил Сергеевич Горбачев менән йәнәш съезд делегаттары Мавзолейға табан атлай — был революциябыҙ юлбашсыһы иҫтәлегенә рәхмәт тойғоһо менән баш эйеү.

Осрашыуҙа ҡатнашыусылар Кремль ҡалҡыулығынан «Россия» дәүләт концерт залына табан бына шулай бергәләп, йәйәүләп төштеләр.

Күп йылдар буйы беҙҙең илдә «Беҙҙең бәхетле йәштәр» тигән һүҙ бәйләнеш тантана итте. Көсләп тағылған был һүҙҙәрҙе шиккә алыусы булмаһы тиерлек. Бөгөн бөтөн төрлө баһа биреү заманы.

Кисә ВЛКСМ-дың XXI съезы делегаттарының М. С. Горбачев менән осрашыуы ваҡытында шуға йәнә бер тапҡыр ышанырға тура килде: беҙҙең йәштәр портретына бер төрлө генә төҫтәр ярап бөтмәй — улар күп төрлө.

Быны билдәләп, М. С. Горбачев үҙенең йәш әңгәмәләштәренә «заман күҙлегенән сығып беҙҙең бөтәбеҙ тураһында ла» һөйләшеү алып барырға тәҡдим итте. Был партияла һәм комсомолда барған хәҙерге ҡыҙыу бәхәстәр менән һуғарылған гәйәт ҙур һәм мөһим тема. Бөгөн үтә лә кәрәк булған саҡырыу: заман асылын аңларға, ваҡиғалар барышына йүнәлеш биргән нәмәләрҙең айышын тотоп алып ҡалырға тигән саҡырыу «Россия» концерт залында йыйылған йәштәр коммунистик хәрәкәте вәкилдәренә төбәлде.

Съездың В. И. Лениндың тыуыуына 120 йыл тулыу көнө алдынан асылыуы хаҡында әйтеп, М. С. Горбачев: Владимир Ильич гәжәп заманса, бының киреһен раҫлаған кешеләргә ышанмағыҙ, тип билдәләне. Беҙ Лениндың — бөтә һорауҙарға яуаптарҙы белгән теоретиктың, арымай-талмай маҡсатҡа ынтылған политиктың образын ябайлаштырып ҡарауҙан баш тартабыҙ. Ленинизм рухы көс ҡулланыуҙа түгел, ә ижад итеүҙә, граждандарҙың тыныслығында, граждандар һуғышында тарҡаулыҡта түгел, ә тупланыуҙа.

Бөгөн йәш быуын кем менән? Комсомол уны ҡайҙа саҡыра? Осрашыу барған залдың сәхнәһенә ҙур хәрефтәр менән ВЛКСМ-дың XXI съезының «Демократик социализм өсөн!» тигән саҡырыуы яҙылған. Йүнәлеш асыҡ, ләкин һүҙҙе нисек эшкә әүерелдерергә. Әлеге көндә йәштәр союзы ауыр осор кисерә. Беҙҙең уртаҡ бәләләребеҙ уның эҙмышында үҙенсә сағылыш тапҡан. Беҙ бөгөн баш тартҡан нәмәләр: бойороҡ-административ алымдар, бүтән төрлө фекер йөрөтөүҙе ҡабул итмәү, реаль политиканы кампаниясылыҡ менән алмаштырыу, парадтарға хас шау-шыу, юлбашсылар һәм етәкселәр исеменә маҡтау йырлау уға ла хас булды.

Әлбиттә, ВЛКСМ биографияһының данлы биттәрен дә онотторға ярамай: был революцион ижад романтизмы ла, фронттағы батырлыҡ та, байыҡ талантарҙы яҡлау ҙа.

Әле комсомолда йәштәрҙе ысын-ысындан тулҡынландырған мәсьәләләрҙе ҡыйынлыҡ менән анализлау бара; фәҡәт уларҙы уңышлы хәл итеү генә ВЛКСМ-ға абруйын ҡайтарырға, кризистан сығырға мөмкинлек бирәсәк.

М. С. Горбачев, съезд делегаттары алдында сығыш яһап, илдә барлыҡҡа килгән йәштәр дәүләт политикаһының төп йүнәлештәренә туҡталды. Тормошҡа аяҡ баҫҡан саҡта йәш кешегә дәүләт менән йәмғиәт ярҙамға килергә тейеш, тине. Ләкин был өҫтөнлөк түгел, ә белем, хеҙмәт өсөн хаҡ булырға тейеш. Делегаттарҙы йәмғиәт башлап ебәргән эштең тарихи масштабы тураһында онотмаҫҡа саҡырып, СССР Президенты, беҙ иң ауыр осорҙа торабыҙ, беҙгә көтөп ултырыу аҙ, дәүләт карабын таҙа һыуға шәберәк сығарыу өсөн, үҙгәртеп ҡороуҙы тиҙләтергә кәрәк, тине.

Михаил Сергеевич делегаттарҙың һорауҙарына ике сәғәттән ашыу яуап бирҙе.

Йәштәрҙе нимә тулҡынландыра һуң?

Һорауҙарҙа быуындың характеры, аң-даирәһе, замандың ҡырҡыу күренештәре сағылыш таба, тиҙәр. Был тулыһынса раҫланды. Илде борсоған бөтә мәсьәләләр ҙә һорау итеп бирелде. Үҙгәртеп ҡороу эҙмышы, экономик реформа темптары. Чернобыль эҙемтәләре, партияның XXVIII съезына әҙерлек, талантарҙы дәртләндереү, аҡыллы баштарҙың китеүе, тигеҙләүселектең выяны, политик оппоненттарға, шантаж менән шөғөлләнеүселәргә мөнәсәбәт һәм башҡалар. Милли ыҙғыштар айҡанлы борсолоу бөтәһенән дә өҫтөн булды.

Михаил Сергеевич, һәр һорауға түҙемле, ифрат дәлилле яуап биреп һуңынан былай тине:

— Без сиктәрҙе ҡайтанан ҡарауға юл ҡуйырға тейеш түгелбеҙ. Һис кенә лә. Әгәр ҙә айырымланыу башланһа, бөтә Союзды ҡайтанан үҙгәртеп сығырға, бөтә халыҡтарҙы һәм милләттәрҙе бәрелештерергә тура киләсәк.

Федерация идеяһын яңы йөкмәтке менән байытыу юлынан барырға кәрәк. Беребеҙгә иғтибарлы изгелекле булһаҡ — дөрөҫ яуап табырбыҙ.

Беҙҙең өйҙәрҙә тыныслыҡ — бөгөн һәр кемде шул тулҡынландыра. Беҙ «ҡасаҡтар», «милли ыҙғыш» тигән һүҙҙәрҙән арыныҡ, бер-беребеҙҙән ниндәйҙер экстремистик ынтылыштар эҙләүҙән һәм шикләнеүҙән арыныҡ. Михаил Сергеевич дөрөҫ билдәләне — беҙҙә әхләҡи яҡшылыҡ запасы ярайһы уҡ ҙур, быуаттар буйы беҙ, бер-беребеҙгә ярҙам итеп, тыныслыҡта һәм яҡшы күршелектә йәшәнек. Быны һә тигәнсә онотоу һәм дөйөм бүлешеү упҡынына тәгәрәтеү мөмкин түгел.

Икенсе мөһим тема — ВЛКСМ-дың артабанғы эҙмышы, уның партия менән үҙ-ара мөнәсәбәттәре. Залдан килгән яҙыуҙар күп кенә төбәктәрҙә партия етәкселәренең йәмғиәттең политик тормошонда ВЛКСМ комитеттарының урыны тураһында үткәндән ҡалған ҡуҙаллауҙарҙан арынмауын һәм йәштәрҙең һәр үҙаллы аҙымының экстремизм, власты ҡулға алырға маташыу тип баһаланыуын асыҡ күрһәтә. Бөтә был һорауҙарҙы дөйөмләштереп М. С. Горбачев, партияла үҙгәрештәрҙең асылын күрмәгән, һәр төрлө үҙаллы аҙым яһарға маташыуҙарға аяҡ салған кешеләрҙең булыуына үкенес белдерҙе. Партия, тип билдәләне Горбачев, үҙенең резервы менән бик ныҡ ҡыҙыҡһына. Яңы көстәр килмәһә, ул үҫмәйәсәк.

Беҙҙең ҡарашҡа, өсөнсө мөһим тема — талантты дәртләндереү темаһы.

Комсомол съезының партия һәм ил етәкселеге менән аралашыуы башланып ҡына тора. Запискаларҙағы бөтә конкрет һорауҙар өйрәнеү һәм хәл итеү өсөн хөкүмәткә, Үҙәк Комитет Политбюроһына, СССР Верховный Советы комитеттарына тапшырыласаҡ, тип килешелде.

О. МАТЯТИН,

А. МОРТАЗАЕВ,

В. РЯШИН.

## Митингынан һуңғы хәлдәр

Студенттар митингыһын радикаль-демократик блок — ВООП. БАИД. башҡорт, татар милли үҙәктәре ойошторҙо. Уларға кооператорҙар союзы, врачтар ассоциацияһы, студенттар стачкомы, профсоюздарҙың Өлкә советы, комсомолдың Өлкә, ҡала комитеттары ҡушылды.

Студенттарҙың көндеҙге митингыһынан һуң, кис, сәғәт 7-лә, ҡала Советында хөкүмәт комиссияһы ағзалары ҡала, республика етәкселәре, йәмәғәтселек, матбуғат вәкилдәре, ғалимдар, белгестәр менән осрашты, унан һуң Башҡортостан телевидениеһы аша сығыш яһаны (Гусев, Ольшанский, Кондрусев, Мирғәзәмов, Горбунов һ. б.).

Хөкүмәт комиссияһы БАССР Министрҙар Советы һәм КПСС Өлкә Комитеты ваҡытлы бюроһының СССР Президенты М. С. Горбачевҡа мөрәжәғәт итеүе һөҙөмтәһендә төҙөлдө. Уға СССР Министрҙар Советы Председателе урынбаҫары Гусев етәкселек итә. Гусев иптәш «Химпром»ды ябыуға үҙәктән юл ҡуйылмаясағын аңғартты, ә бары ул, ҡайтанан яңыртып йыһазландырыласаҡ ҡына, тине. Шуға ла студенттар митингыһын ойоштороусылар Экологик афәттән ҡотолоу комитеты (берләштерелгән) төҙөнө.

Хәҙер, һыуҙа ПДК нормаға килде тигәндә, был комитет нимәгә кәрәк? Эш шунда: иҫкереүҙең сигенә еткән «Химпром»ды бөгөнгө көндә хатта япҡан хәлдә лә өфөләрҙең эсәр һыуы таҙармаясаҡ. Сөнки Өфө синтетик спирт заводы — Европала күп фенол етештереүсе бик ҙур завод, ошонда уҡ нефть эшкәртеү заводтарының майҙарын феноллы таҙартыу бара. Ҡариҙел йылғаһы үрендәге Павловка һыу һаҡлағысының төбө иһә күпләп фенол бүлеп сығарыусы батҡан ағас менән түшәлгән. Феноллы һыуҙы һөҙөүсе система ғәмәлдә туҙған. Өҫтәүенә, профессор М. Г. Сафаровтың телевидение аша белдереүенсә, «Химпром» эсәр һыуҙы диоксин, гербицидтар менән дә ағыулай. Нефть эшкәртеү заводы ҡалдыҡ һыуҙарҙың 23,7 процентын ғына таҙарта. Берләштерелгән яңы комитет Өфөнөң экологик афәт зонаһы тип иғлан ителеүен талап итә, «Химпром»ды кисекмәҫтән ябыуҙы һорай. Әгәр был талаптар үтәлмәһә, ул өфөләрҙе дөйөм ҡала стачкаһына саҡырасаҡ.

Т. ФАЯЗОВА.

# Башҡортостан халҡына

# МӨРӘЖӘҒӘТ

Беҙ, Алма-Ата ҡалаһында йәшәүсе башҡорттар һәм ҡаҙаҡтар, туғандаш Башҡортостанда барған ваҡиғаларҙы борсолоу менән күҙәтәбеҙ. Союздың башҡа республикалары кеүек үк, Башҡортостан автономиялы республикаһы яңыртылған Бөтә Союз федерацияһы сиктәрендә икенсе һулыш алыу өсөн үҙ дәүләтен, суверенитетын һәм үҙаллылығын һайлау алдында тора. Ләкин, республиканың ижтимағи-политик тормошонда ыңғай үҙгәрештәр менән бер рәттән, беҙгә билдәле булыуынса, үҙидара, суверенитет, тел статусы формалары кеүек үтә мөһим мәсьәләләрҙе сифат яғынан яңы кимәлгә күтәреү менән ҡыҙыҡһынған көстәр арта бара. Атап әйткәндә, башҡорт, рус һәм татар телдәренә дәүләт статусы биреү, телдәр статусы тураһындағы мәсьәләләр тирәһендә ҡыҙыу бәхәстәр барыуы билдәле булды.

Беҙ һеҙгә мөрәжәғәт итәбеҙ һәм был мәсьәлә буйынса беҙҙең фекерҙе лә иҫкә алыуығыҙҙы һорайбыҙ. Беҙ бер үк ваҡытта өс телгә дәүләт статусы биреүгә ҡырҡа ҡаршы килəбеҙ, сөнки был илебеҙҙә иғлан ителгән үҙгәртеп ҡороуҙың төп маҡсаттарына ҡаршы килә. Төп маҡсат — һәр республиканың үҙидараһын, экономик, политик үҙаллылығын, мәҙәниәт, тел, көнкүрешен үҫтереү, күп һәм аҙ һанлы халыҡтарҙың рухи тормошоноң бөтә өлкәләрен яҡшыртыу өсөн киң мөмкинлектәр биреүҙе күҙ уңында тота. Башҡорт милләте өсөн үтә мөһим был проблеманы нисек уңышлы хәл итергә һуң? Республиканың бик фәҡир бюджеты өс милли дәүләт секторына таратыласаҡ бит? Төп халыҡтың, бигерәк тә ауыл халҡының социаль-көнкүреш шарттарының бөгөн ташландыҡ хәлдә булыуын иҫәпкә алырға кәрәк. Күрәһең, өс дәүләт телен индереүҙе яҡлаусылар шундай факттан сығып эш итәләрҙер: төп халыҡ — башҡорттар республика халҡының дөйөм һанының яртыһынан кәмерәген тәшкил итә. Был аңлашыла ла, сөнки күп тиҫтәләрсә йылдар буйы республикаға рустарҙың һәм татарҙарҙың күпләп килеүе промышленностың үҫеүе һәм эшсе көсөнөң етмәүе менән аңлатыла. Әгәр ҙә беҙ төп милләтте ысынлап та ассимиляциянан, юҡҡа сығыуҙан һәм үлеп бөтөүҙән һаҡларға теләйбеҙ икән, бер союздаш йәки автономиялы республикала ла ҙур халыҡтар өсөн дә, аҙ халыҡтар өсөн дә дәүләт теле статусын билдәләү өсөн бындай принциптан сығып эш итергә ярамай, тип ышанабыҙ. Һәр милләт өсөн дәүләт теле статусы тап бына һуңғы бурысты хәл итә. Башҡорт милләте өсөн ассимиляция ҡурҡынысы бөгөн ысынлап та бар. Һәм быға бер кем дә күҙ йоморға тейеш түгел. Әгәр ҙә бөгөн республикала башҡорттар халыҡтың яртыһынан аҙырағын тәшкил итә икән, беҙ бер 15—20 йылдан һуң был тенденцияның Башҡортостанды рус йәки татар республикаһы тип атау өсөн мәсьәлә ҡуйылмаясағына гарантия бирә алабыҙмы? Күренеүенсә, перспективаны күрергә һәм иң тәүҙә республикаға исем биргән төп милләттең иртәгәһе көнө тураһында хәстәрлек күрергә кәрәк. Башҡорт АССР-ында йәшәүсе рустарға һәм татарҙарға бындай ҡурҡыныс янамай, сөнки уларҙың дәүләт теле булған үҙ республикаһы бар. Үҙгәртеп ҡороуҙа үйланғанса, республика исеме дәүләт теленә исем бирә. Хәҙер бөтә союздаш һәм автономиялы республикаларҙа эш бына шулай бара. М. С. Горбачевтың күпселек сығыштарында тап бына ошо принцип һыҙыҡ өҫтөнә алына.

**Ҡаҙағстандағы хәлдәр ҙә күп йәһәттән Башҡорт АССР-ындағыға оҡшаш. Республикала ҡаҙаҡ милләте халыҡтың дөйөм һанының яртыһынан кәмен тәшкил итеүенә ҡарамаҫтан, республикала ҡаҙаҡ теле дәүләт теле тип, ә милләт-ара тел тип рус теле ҡабул ителде. Республикала рустар, украиндар, татарҙар, немецтар, кореецтар, уйғурҙар йәшәй. Улар өсөн милли мәҙәниәт үҙәктәре булдырылды. Милләт-ара мөнәсәбәттәрҙе хәл итеү республикала милли көсәргәнешлелек тыуҙырманы. Сөнки был айыҡ аҡылға һәм логикаға ярашлы булып тора.**

Шуға күрә башҡорт милләте өсөн мөһим, яҙмышты хәл итеүсе мәсьәлә буйынса беҙҙең тәҡдим түбәндәгегә ҡайтып ҡала. БАССР өсөн башҡорт теле — дәүләт теле булырға, ә милләт-ара аралашыу теле рус теле булырға тейеш. Татарҙар һәм башҡа милләттәр өсөн үҙҙәренең культура үҙәктәрен булдырыу логикаға һыя. Бындай ҡарарҙан сигенеү киләсәктә башҡорт милләтенең яҙмышына ауырлыҡтар килтерер. Ә хәҙерге мәлдә республикала милләт-ара көсөргәнешлек тыуҙырыуы ихтимал. Ә улар Союзда былай ҙа етерлек. Хәҙергә һуң түгел — быны булдырмаҫҡа кәрәк.

Яҡын киләсәктә республика Верховный Советына һәм етәкселәренә, башҡорт милләтенең дәүләтен, үҙенсәлекле мәҙәниәтен һәм телен һаҡлап ҡалыу һәм нығытыу мәнфәғәттәренән сығып, Башҡорт АССР-ына башҡа республикаларҙан халыҡ килеүен туҡтатырға кәрәк.

Тормошсан икенсе мөһим мәсьәлә башҡорт автономиялы республикаһы статусын союздаш республика статусына тиклем күтәрергә кәрәк.

**Республикаға бынан бик күп йылдар элек бирелгән «автономия» һүҙе бөтә параметрҙары буйынса республиканың политик, социаль-экономик, культура һәм милли асылын сағылдырмай һәм анахронизм булып яңғырай. Үҙенең экономик һәм промышленность потенциалы буйынса РСФСР-ҙың автономиялы республикалары араһында ул күптән инде беренсе урынды биләй. Беҙ был фекерҙе артабан үҫтереп тормайбыҙ — ул былай ҙа бөтә кешегә асыҡ.**

Милли республиканы нығытыу менән бәйләнгән бөтә мөһим мәсьәләләрҙе тормошҡа ашырыу өсөн Верховный Советта, партияның Өлкә Комитетында һәм республикаға идара итеүҙең башҡа органдарында төп милләт вәкилдәрен — башҡорттарҙы күбәйтергә кәрәк. Киң йәмәғәтселек иғтибарына еткереү маҡсатында ошо мөрәжәғәтте ташҡа басып сығарыуығыҙҙы һорайбыҙ.

Ш. Е. ЕСЕНОВ, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһы академигы, Ленин премияһы лауреаты;

Е. М. ШӘЙХЕТДИНОВ, профессор, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһының член-корреспонденты, В. И. Ленин исемендәге Ҡаҙаҡ политехник институты проректоры;

А. Ж. МАШАНОВ, профессор, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһының член-корреспонденты;

К. Н. АДИЛОВ, профессор, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһының член-корреспонденты, В. И. Ленин исемендәге Ҡаҙаҡ политехник институтының кафедра мөдире;

Д. С. ҠУНАЕВ, профессор, геология-минерология фәндәре докторы, Ҡаҙаҡ ССР-ының атҡаҙанған фән эшмәкәре;

Г. А. ХАЛИКОВ, профессор, техник фәндәр докторы, Башҡорт АССР-ының атҡаҙанған фән эшмәкәре.

М. А. АДУЛКӘБИРОВА, профессор, геология-минерология фәндәре докторы, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһының К. И. Сатпаев исемендәге геология фәндәре институтының өлкән ғилми хеҙмәткәре;

Ә. ӘШРӘПОВ, кинорежиссер, Ҡаҙаҡ ССР-ы дәүләт премияһы лауреаты;

Т. Г. КАЙМИРАСОВА, Ҡаҙаҡ ССР-ы Фәндәр академияһының К. И. Сатпаев исемендәге геология фәндәре институтының өлкән ғилми хеҙмәткәре;

А. Г. КАЙМИРАСОВА, геология-минерология фәндәре кандидаты;

Д. КАЙМИРАСОВ, архитектор;

У. Г. КАЙМИРАСОВ, ҠазТАГ-ТАСС хәбәрсеһе;

Р. И. КУНАЕВА, Абай исемендәге Ҡаҙаҡ педагогия институты доценты, Ҡаҙаҡ ССР-ының мәғариф отличнигы;

К. С. КУНАЕВА, уҡытыусы, Ҡаҙаҡ ССР-ының мәғариф отличнигы;

С. Х. САЛИЕВ, хәрби врач;

С. М. УРАЛОВ, милиция подполковнигы;

А. БЕКБОТАЕВ, В. И. Ленин исемендәге Ҡаҙаҡ политехник институты доценты.

Алма-Ата.

---

• Атайсал

## БӨРЙӘН ЯҠТЫЛЫҒЫ

Былтыр йәй Бөрйәндә башҡорт әҙәбиәте көндәрендә йөрөп ҡайттыҡ. Күңелдәрҙә ҡабатланмаҫ хәтирә тороп ҡалды. Ауылдар, урмандар, кешеләр... Бөрйән кешеләре йөҙөндә мин тәбиғәт менән кеше аҡылының берҙәмлеген тойҙом. Бик тә уҡымышлы кешеләр, интеллигенттар араһында була торған ҡайһы бер «тәкәбберлек», «сәбәләнеүҙәр» атмосфераһынан һуң ҡапылдан бындағы «һауаға», йәғни тормошоң төп һулышына юлығыуы рәхәт тә, ғибрәтле лә булды. Бында ла кешеләр бәхәсләшә, фараз ҡыла, фекер йөрөтә. Ләкин был эштә улар сәбәләнмәйҙәр, олпатлылыҡ һаҡлайҙар.

Халыҡ менән осрашыуҙар, кинәнес менән бер ҡатарҙан, борсолоуҙар ҙа уятты... Эйе, үҙгәртеп ҡороу ҡайҙа ла еңел бирелмәй. Ләкин ул — ҡотолғоһоҙ. Сөнки Бөрйән ерендә бөгөн тебөнә ағастар тулыуҙан тыны быуылған Ағиҙел иңрәй. Аяуһыҙлыҡ менән урман ҡырҡыуҙан экологик баланс үҙгәргән тауҙар һыҡрай. Хатта ҡуйынында меңәр йылдарҙың серен йәшергән Шүлгәнташ мәмерйәһе илай...

Беҙ бөтә донъяға даны таралған ошо мәмерйәлә лә булдыҡ; Ҡасандыр ата-бабалар һыйынған таш «залдар»-ҙа баҫып тороуҙан йөрәк һыҡрап кителәнә. Сөнки ҡараңғы һәм һалҡын ер ҡуйыны шомло ла, серле лә ине.

Мәмерйәнең ҡараңғы төпкөлө һәм унан сығыуҙың балҡышлы тойғоһо!.. Был иһә — үткәнде һәм бөгөнгөнө тойоу тигән һүҙ бит ул. Минеңсә, шунан башҡа кешесә йәшәү ҙә юҡтыр. Юҡҡамы ни кешеләрҙең бөтә хыялдары, өмөттәре шау яҡтылыҡ менән бәйләнгән!

Бөрйән яҡтылығы кинәнеү һәм борсолоу уятып, өҙләкһеҙ ҡайҙалыр әйҙәп, саҡырып торасаҡ һымаҡ. Шуғалыр, моғайын, мин һаман да: «Минең йәнем — минең Бөрйәнем!» —тип бышылдайым.

Муса ҒӘЛИ.

---

• Иртәгә — Совет фәне көнө

## КИЛӘСӘК БӨГӨНДӘН БАШЛАНА

Тарих, тел, әҙәбиәт институты — СССР Фәндәр академияһы Урал бүлексәһенә ҡараған Башҡортостан ғилми үҙәгенең Көньяҡ Уралдағы иң эре гуманитар институттарҙың береһе. Бында исемдәре донъя күләмендә киң билдәле булған ғалимдар эшләй. Ләкин бөгөндән үк институттың йәш белгестәре һәм уларҙың проблемалары тураһында ҡайғыртмаһаҡ, киләсәк өмөтһөҙ буласаҡ.

Институтта «Йәш ғалимдар һәм белгестәр союзы» ойошторолған. Был берләшмәнең төп бурыстары булып йәштәрҙең фәнни эшмәкәрлегенең эффектлылығын күтәреү, ижади активлығын арттырыу, профессиональ, ижтимағи-политик, культура һәм шулай уҡ вазифа буйынса үҫешен тиҙләтеү тора. Белгестәрҙең ижади эҙләнеүҙәре киң диапазонлы, улар иң боронғо дәүерҙән алып крайҙың бөгөнгө көнөнә тиклем тикшеренеүҙәр алып бара. Ижтимағи тормошта ла йәштәр ярайһы ғына актив ҡатнаша.

Ләкин бөгөнгө көндә йәш ғалимдарға тулы интеллектуаль бирелгәнлек менән эшләргә хеҙмәт хаҡының түбән булыуы, торлаҡ менән тәьмин ителмәүе ныҡ ҡамасаулай. Бының һөҙөмтәһе — йәштәрҙең фәнгә ынтылышының кәмеүе, аспирантураға тартылмауҙары, талантлы ғалимдарҙың ситкә китеүе көндәлек борсоу һала. Юғары уҡыу йорттарын уҡып бөтөргәндәрҙең Өфөлә торлағы һәм пропискаһы булғандарын ғына эшкә алырға тигән яҙылмаған ҡанундар талантлы студенттарҙы һайлап алыу даирәһен ныҡ тарайта. Ә туған телде яҡшы белгән йәштәрҙең күбеһе ауылдарҙан килгәнлеген иҫәпкә алһаң, яһалма ҡаршылыҡтар тағы ла арта төшә.

Беҙҙең бөгөнгө проблемалар — ул киләсәгебеҙҙең проблемалары. Йәштәргә конкрет ярҙам итергә кәрәклеген, дәүләт улар тураһында хәстәрлек күрергә тейешлеген ни тиклем тиҙерәк аңлаһаҡ, фәндең киләсәге һәм уның яңыртылған йәмғиәттә тотҡан урыны ла шуның менән билдәләнәсәк.

Ф. СӨНӘҒӘТОВ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: институттың хеҙмәткәрҙәре Фирҙәүес Мәҙәрисова һәм Рәшиҙә Баһаутдинова; тикшеренеүҙәр барышы.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

Өфө.

Зауыҡ конкурсы

Зөбәржәт ЙӘНБИРҘИНА

## Арҡа һөйәгем бит һин, халҡым

Тарих, тарих... Һинең
юлдарыңда
Мөғжизәләр, мәхшәр
сәселгән.
Һине һүтһәм уйҙа,
йәшен уты
Сытырҙатып өтә сәсемдән.
Һәҙнә Дәүләтшина...
Туҡтап ала йөрәк,
әйтерһең дә,
Иҫкә ала уны
тын ҡалып.
Ҡабат тулай, һис кенә
лә тынмай
Әрнер йөрәктәргә ут
һалып.
Сабый сағым,
Сталинға, атай,
Тигән саҡҡа йөрәк
яна бит!
Шул ваҡытта хәҡһыҙ
ялғанлыҡҡа
Дусар булған Төхвәт
Йәнәби.
Шулай инде ул, аттың
яҡшылары
Бәйгеләрҙә сабып яналар.
Бәйгеләрҙә уҙып ат
булғанға
Юлтыйҙы ла тотоп ябалар.
Баш киҫәрҙәр үҙ
баштарын һаҡлап
Булат ҡылыс кеүек
булғанға,
«Халыҡ дошманы» тип
Ишемғолға
Тағылған да ҡуйған
был тамға.
Эй, замана, ни
эшләнең икән?
Белмәй тороп эштең
асылын.
Иле өсөн йәнен-тәнен
биреп,
Шул уҡ тамға алған
Насыри.
Дәүләтшинды, тағы
Амантайҙы,
Кем күрһәтте икән
«дошман» тип?
Эй, кешеләр, ошо
хаталарҙы
Кемдәр әйтер, ҡабат
булмаҫ, тип,
Һәләк ҡурҡыныс та
икән бит ул
Был донъяла әҙәм
аҡтығы.
Һин халҡыңды яҡлап
тура баҫһаң,
Йөрәгеңә тоҫҡай
мылтығын.
Дошманыма тиңһеҙ
көрәшемдә
Йөрәгемдә бөтһә
көс-ялҡын,
Арҡа һөйәгем тип,
һөйәлермен,
Һыуға таяндырма һин —
халҡым!

Зәһинә ШАКИРОВА

## Битараф

Бәхәс сыға, ығы-зығы
ҡуба,
Ситтән генә ҡарап
тораһың.
Тауыш-тынһыҙ ғына
күҙәтәһең,
Үҙең өсөн уйҙар ҡораһың.
Бәхәс сыға, бәхәс
уттай ҡыҙа—
Хәл итерлек унар
яҙмышты.
Көслөрәктәр дөрләп
янып китте,
Көсһөҙҙәре һүнде,
яңылышты.

Янғандарға ялҡын
бирмәһәң дә,
Һүнгәндәргә һибеп гүйә
ҡар,
Көҙрәтләнеп килеп
баҫтың һин дә —
Еңеүселәр менән һин
дә бар.

# «ҠОТЛО БУЛҺЫН ЙЫЛМА...

*(Р. Хисаметдинованың «Әсә һүҙе» тигән*

Әлифбаһын күкрәгенә
ҡыҫып,
Апайың да йоҡлай —
арыған.
Тертләп торған керпек
остарына
Матур-матур төштәр
һарылған, —
(«Бишек йыры»)

тигән юлдарҙың Рәмзиләнең үҙенә генә хас тойомлау менән яҙылыуы тулҡынландыра ла, һоҡландыра ла. Тимәк, әсәлек хәле лирик геройҙың рухи эволюцияһының тотороҡло бер мәле, дөрөҫөрәге, иң юғары баҫҡысы.

«Шиғыр яҙам йәшел сәхрәңдә йәш үләнгә йәйрәп ултырып»,—ти Рәмзилә тыуған яғына өндәшеп. Шул рәүешле шағирәнең лирик геройы ике һындан — балаларының һәм кешелектең киләсәге хаҡына һаҡҡа баҫҡан Әсә менән Шағирәнән яралғанлығына ышанаһың. Был хәл лирик геройҙың күңел бөтөнлөгөн, хистәр драматизмын, әҫәрҙең тоналлеген билдәләй ҙа инде.

Рәмзилә йәшел, аҡ, һоро, зәңгәр төҫтәргә йыш мөрәжәғәт итә, улар менән оҫта эш итә. Бер үк ваҡытта төҫтәр гаммаһы эпитет хәлендә генә ҡалмайынса, конкрет йөкмәтке эсендә метафора көсөнә эйә булып китә, шиғри фекергә эске хәрәкәт биреүсе ҡеүәткә әүерелә. Мәҫәлән, «зәп-зәңгәр ел» хис тулҡынын тәгәрәтә, «мәңге йәшел мөхәббәт» бер ваҡытта ла уңмай торған хисте аңлата, «Йәшел сәхрә», «Йәшел йылға» йәш үләндә кисеп йөрөү хисен тыуҙыра, «һоро турғай төҫле һоро көндәр» мизгел алмашыуына ишара яһай, «ап-аҡ ташлы зыярат» әҙәм ғүмеренең фанилығы хаҡында иҫкәртә һ. б.

ШУЛАЙ ҙа шағирә әҫәрҙәренең поэтик ҡеүәһен билдәләгән иң тәьҫирле һүрәтләү сараларының береһе — йәнләндереү. Йәнләндереүҙәр артында лирик геройҙың бар булмышы, тыныс булмаған йәшәү рәүеше бе-

ЙЫЙЫНТЫҠҠА ингән «Мин — ҡатын-ҡыҙ» шиғырында шундай юлдар бар:

Мин — ҡатын-ҡыҙ.
Күптәр түгел,
Берәү һынар минең
атҡарғанды.
Күңел күҙе менән
күреп таныр
Тыштан түгел, эстән
яҡтырғанды.

Эстән яҡтырыу... Эске балҡыш... Рәмзилә шиғриәтенең аҫылы ла, асылмаған сере лә, тартыу көсө лә ул. Был сифатты әле һүҙ барған йыйынтыҡта ла күреп була.

Китаптың «Әсә һүҙе» тип аталыуында шәхси тормош тәжрибәһенән тыуған йөкмәтке ятҡанын аңларға кәрәк. Әсәлек хисе, әсәлек тойғоһо менән һуғарылған шиғырҙар, башҡаларҙы үҙ тирәһенә фокуслап, дөйөм эстетик күренеш барлыҡҡа килтерәләр. Дөрөҫөрәге, тыуған ер, тыуған төйәк атамалары, ата-әсә һүҙҙәре менән бер бөтөн булып, әхләҡи йөкмәткегә эйә булған төшөнсәгә әүерелә. Шуға ла үҙе әсә булып өлгөргән, донъяға әсә күҙе менән баҡҡан лирик геройға тыуған ерене бизәктәре булған Ирәмәл менән Ҡаратау баш эйгәндәй тойола, «әсәһе — йүгерек бұҙәнәнең» «ейәндәремде һөйөгөҙ, яратҡандай нәҡ мин һеҙҙе», тигән һүҙҙәре оло наказ булып аңлашыла. Үҙ сиратында шағирә шәхси бурыстарын аныҡлыраҡ билдәләй, әсәлек эстафетаһын бер осраҡта, мәҫәлән, икмәк бешереүсе эшсе менән сағыштырып, дөйөмләштереп ҡуя:

Ҡамыр — өмөт, хыял,
теләктәрем.
Ҡурҡам сөсө килеш
ҡалыуынан,
Ҡурҡам эсеп, ваҡыты
уҙыуынан,
Ҡурҡам, икмәк ҡапҡан
баламдың
Сытырайып, йөҙөн
боҙоуынан.
(«Икмәк бешереүсе йыры»).

Күренеүенсә, еңел аңлашылған был юлдарҙа етди һәм фәһемле мәғәнә ята. Ғөмүмән, Рәмзиләгә үҙ фекерен ябай итеп һөйләү, хәбәрләшеү стилендәрәк әйтеп биреү хас. Һөйләмдәр, строфалар күп осраҡта әҫәргә ритмик-интанацион үҙенсәлек биреүсе ҡылымдарҙан торған рефрендар менән тамамлана. Шул рәүешле айырым бер фекер, конкрет йүнәлеш алып, халыҡсан һоҡланыу, теләк, тасуир формаһын хасил итә. Мәҫәлән:

Ҡаҡҡан-һуҡҡан елдәре
Имен-аман ел булһын,
Аяҡ баҫҡан ерҙәре
Имен-аман ер булһын.
(«Әсә һүҙе»)

Йәки:
Эй, бала саҡ, бала саҡ!
Кирегә иҫкән ел түгел,
Урап ҡайтҡан юл түгел.
Ҡат-ҡат яуған ҡар түгел,
Ҡат-ҡат тыуған таң
түгел...
(«Эй, бала саҡ»).

Ә бына:
Шылт итһә лә,
ҡанаттарым
Балаларҙы ҡамап ала —
Мин — Инә ҡош!
Мин — Инә ҡош!
(«Инә ҡош»)

Һәм:
Йоҡла, ҡыҙым...

Раят ВӘЛИЕВ

# УЙЫНСЫҠ ТАНК

*Хикәйә*

ЙОМОРО ғына малайҡай тупһай тәгәрләп барҙы ла йәһәт кенә һалҡын инкен өргән тәҙрә тупһаһына үрмәләде. Уны шундай йылы кейендергәндәр, ҡалын кейеме хәрәкәт-килбәтен тотҡарлай— гүйә, айыу балаһы...

Рәхим йоҡонан тороуға, тәҙрә быялаһын аҡ үркәсле тауҙар, сәйер ағастар, ят япраҡтар һырығайны. Тәҙрәнең туңмай ҡалған бәләкәй генә мөйөшө аша һауала елбер-елбер аҡ күбәләктәр осҡаны күренә. Тышта ҡар яуа. Әсәһе үрмә гөлдө тәҙрә тупһаһынан алып өҫтәлгә ҡуйған. Тимәк, урамда бик һалҡын. Рәхимде бөгөн дә урамға сығармаҫтар, моғайын. Рәшиҙә менән Фәриҙә апайҙарына рәхәт. Улар мәктәпкә йөрей. Хатта кисә тауҙа сана шыуғандар. Рәхимдең дә сана шыуғаны барсы. Улар йәшәгән биш ҡатлы йорт алдында ҙур ҡар тауы бар. Бер нисә көн элек Ринаттың санаһында бергәләп шыуҙылар. Йығылып та киттеләр шунда. Ҡар йомшаҡ ине, шуға ла тәндәре ауыртманы, иламанылар, көлдөләр генә. Уларҙың шыуғанын Рәхимдең өләсәһе күреп торҙо. Ринат — уның яңы иптәше. Ул да бәләкәй әле, мәктәпкә йөрөмәй.

Малай йүгереп барҙы ла диванда ойоҡ бәйләгән әсәһенең беләгенә һыйынды.

— Әсәй, бөгөн йөрөргә сығырбыҙмы?

Әсәһе һуңғы көндәрҙә гел ойоҡ бәйләй. Рәхимгә лә, апаларына ла бәйләп кейҙерҙе. Әлегеһе ҙур, атайғалыр, моғайын. Был ҡалаға килгәс, ниңәлер, эшкә лә йөрөмәй әсәһе.

— Өләсәйең килгәс, бәлки, йөрөп тә килерһегеҙ.

— Өләсәй ҡасан килә һуң?

— Төш уҙғас та килеп етер, улым.

Көн һайын килә өләсәһе. Ейәнемде бер көн күрмәй торһам эсем боша, ти. Ишектән инеү менән таяғын туҡ-туҡ итеп ейәнен саҡыра, арҡаһынан тупылдатып һөйә, кәнфит бирә. Бында килгәндә Рәхимдең уйынсыҡтары юҡ ине — теге ҡаланағы өйҙә тороп ҡалдылар. Хәҙер инде уйынсыҡтар күбәйҙе — өләсәһе килтерә. Атаһы ла үҙйөрешле танк уйынсығы бүләк итте кисә. Иҙәнгә ҡуйҙы ла йәшел төймәһенә баҫҡайны, танк, «ҡарышлауыҡтарын» ғыж-ғыж әйләндереп, урынынан ҡуҙғалды! Көбәге ялт-йолт итә —ата, йәнәһе! Рәхим теге ваҡытта урамда күргән ысын танкҡа шундай оҡшаған!

Рәхимдәр ул саҡта икенсе ҡалала йәшәй ине. Иң матур уйынсығы булған Көләс исемле филе менән уйнаған ерҙән, ул, ҡолағына таныш гөрләү салынғас, тәҙрәгә килде. Беренсе ҡаттағы тәҙрә аша, йорт алдында үҫкән ағас-ҡыуаҡтар араһынан киң урам күренә. Һуңғы көндәрҙә урамдан автобус, трамвайҙар менән бер рәттән, ҙур тәгәрмәсле ҡорос машиналар үтә башланы. Ҡайһы ваҡыт асфальттә шатор-шотор танктар ҙа йөрөй. Рәхим урамдан уҙған хәрби машиналарҙы тауыштарынан таный хатта. Яурындарына мылтыҡ аҫҡан, тимер эшләпә кейгән һалдаттар тиҙҙән Рәхим өсөн ғәҙәти күренешкә әйләнде.

Башҡа көндәрҙә гөжләп торған урам ул көндө буш, сәйер тынлыҡта ине. Йәйәүләп уҙған кешеләр ҙә һирәк. Алыҫта күренгән завод торбаһы ла урам һепереүсе Әнүәр бабайҙың һынған һепертке һабына оҡшап ҡалған — төтөнө сыҡмай.

Ахырҙа буш урам буйлап килгән яңғыҙ танк күренде. Әлеге уйынсыҡҡа оҡшаған ул: һырлы тәгәрмәстәре тыҡырлай, хатта өҫтөндә ултырған ҡара кейемле һалдат та тап уйынсыҡтағы кеүек ине! Танкҡа бер төркөм һалдат эйәргән. Улар арҡаларына мылтыҡ аҫҡандар ҙа теҙелешеп, юл ситенән аҡрын ғына атлайҙар.

Шул саҡ, эргәлә генә яңғыраған ҡаты шартлауҙан тертләп, малай ҡулындағы уйынсығын төшөрөп ебәрҙе. Тах! Шкаф өҫтөндә торған ҡорос һалдат ҡурсаҡ иҙәнгә ҡоланы. Тах! Тах! Тах-тах! Һалдаттар шул арала етеҙ генә таралышып китте. Берәүһе, асфальттә тубыҡланған килеш, ҡулдарын ҡыҙыу болғай-болғай, низер ҡысҡыра. Танк өҫтөндәге ҡара кейемле һалдат юҡ булды. Танк яман үкерҙе лә был яҡҡа боролдо, оҙон ҡәләмгә оҡшаған көбәген һәлмәк ҡуҙғатып, кемделер эҙләгәндәй, майҙанды ҡаплай башланы. Тах-тах! Тах! «Ҡәләм» шул саҡ йылдам әйләнде лә, имәнес ҡара нөктә булып, Рәхимдең күҙҙәренә төбәлде. Быр-р-р... Мультикта күргән ҡот оҫҡос аждаһаның алҡышы кеүек! Әммә

тап ошо мәлдә әсәһе күрше бүлмәнән атылып сыҡты һәм уны ҡосшап ҡасаҡлап, төпкө бүлмәгә йүгерҙе. Әсәһенең былдай ят, күңел өшөткөс йәмһеҙ тауышын ишеткәне юҡ ине Рәхимдең. Өй алдында күктән төшкәндәй пәйҙә булған, ҡаҡ асфальттә тубыҡланған килеш ҡулдарын күккә һонор низер ҡысҡырған күршеләре Настя әбей — Рәхим шуны ғына шәйләп өлгөрҙө.

— Әсәй, ебәр! Танктың атҡанын күргем килә!— тип тыпырсынды ул әсәһе ҡосағында. Ыҫҡынырмын тимә, Рәхимде апалары менән бергә ҡуша ҡосаҡлаған әсәһенең ҡулдары шундай көслө икән дә!

Һуңынан, урамдағы шау-шыу тынғас, ҡармауынан ыҫҡындырҙы ла, оҙаҡ һулҡылдап иланы әсәһе. Етмәһә, Фәриҙә менән Рәшиҙә сәрелдәп ҡушылды. Бигерәк мыжыҡтар инде үҙҙәре! Уларҙы йәлләгән Рәхим дә шыңшырға мәжбүр булды: дүртәүләшеп буҙланылар.

БЫЛ ҠАЛАҒА килгәнгә тиклем өләсәһен күрмәгәйне әле Рәхим. Ул тегендәге күршеләре Настя әбейҙе хәтерләтә. Настя әбей-

ҙә өҫтөнә оҙон, бәбәйле күлдәк, аяҡтарына ҙур, һай быйма кейер ине. Ҡайһы көндәрҙә әсәһе Рәхимде Настя әбей янына ҡалдыра, ә ул Рәхимгә тәмле итеп сәй эсерә торғайны.

Теге ҡалала тороп ҡалды шул Настя әбей. Тәҙрәһен таш бәреп ватһалар, быяла ҡуйырға кем ярҙам итер инде уға?

Малай ишек янына килде лә ҡолағын йоҙаҡ тишегенә терәп тыңлай башланы: подъезда өләсәһенең таяғы туҡылдамаймы икән?

Өләсәй, Рәхимдәр бында килгәнгә ҡәҙәр, ошо өйҙә йәшәгән. Өй, Настя әбейҙеке һымаҡ, бәләкәй, бер генә. Рәхимдәр килгәс, өләсәй Ғәли бабайҙарға китте. Хәҙер уларҙа йәшәй. Сөнки өләсәйгә бында йоҡлар урын юҡ. Рәхим әсәһе янында диванда йоҡлай, Фәриҙә менән Рәшиҙә апайҙары өсөн тимер караүат ҡуйҙылар. Рәхимдең атаһы кис һайын ҙур креслоны йәйә лә шунда йоҡлай. Өләсәһе әле лә бында йәшәһә, ниндәй һәйбәт булыр ине. Рәхим уны көн һайын көтөп тә интекмәҫ, урамда ла йышыраҡ йөрөр ине.

Рәхимдәрҙең теге ҡалалағы өйҙәре ҙур, өс бүлмәле. Йоҡо бүлмәһендә иҙәндә ҙәү, йөнтәҫ айыу тиреһе ята. Атаһы уны Себерҙән алып ҡайтҡан. Йоҡонан тороп, ялан тәпәй баҫҡас, шундай йомшаҡ, йылы була. Көндөҙ шул тире өҫтөндә тәкмәс атырға ярата ине Рәхим. Ә бында, иҙәндә, айыу тиреһе булмағас, һалҡын, әсәһе Рәхимгә ҡатлы-ҡатлы ойоҡтар кейҙерә. Тәҙрәләре лә бейектә, дүртенсе ҡатта. Әле тышта елберҙәк ҡар яуа. Тик Рәхимде урамға һирәк сығаралар шул. Кейеме йоҡа, һалҡын тейер, ти, әсәһе. Шулай ҙа кисә атаһы менән бер аҙ йөрөп инделәр. Апаҡ ҡар ҡул менән тотоп ҡарауға бик һалҡын, еүеш, Рәхимдең бармаҡтары өшөнө. Урамда уларға һалдат осраны. Мылтығы ла юҡ, башына тимер эшләпә лә киймәгәнсе...

— Атай, ни өсөн бында ҙур тәгәрмәсле машиналар ҙа, танктар ҙа йөрөмәй һуң? — тип һораны Рәхим.

— Улар бында кәрәкмәй, улым.

Эйе лабаһа! Был ҡалала Рәхимдәргә хәҙәр хаттар ҙа килмәй. Тәҙрәләрен ватҡансы кирбес бәргәндәре лә юҡ. Шуға хәрә лә һалдаттар бында [illegible] ғына йөрөй, ти атаһы. Ә теге ҡалала һалдаттар гел мылтыҡлы ине. [illegible] үҙҙәре ниңәлер атмай[illegible]. Бер ваҡыт Рәхим йорт

# ...ЛО БУЛҺЫН ЙЫЛМАЙЫУЫҢ...»

## ...метдинованың «Әсә һүҙе» тигән китабы хаҡында)

күкрәгенә
ҡыҫып,
йоҡлай —
арыған.
рған керпек
остарына
р төштәр
арылған, —
шек йыры»)
ң Рәмзиләнең
хас тойомлау
ы тулҡынлан-
ҡландыра ла,
ҡ хәле лирик
эволюцияһы-
о бер мәле,
ң юғары баҫ-

а йәшел сәхрәң-
йәйрәп ултыр-
ила тыуған яғы-
ул рәүешле ша-
геройы ике һын-
ының һәм кеше-
е хаҡына һаҡ-
менән Шағи-
ығына ышана-
лирик геройҙың
ен, хистәр дра-

матизмын, әҫәрҙең тоналлеген билдәләй ҙә инде.

Рәмзилә йәшел, аҡ, һоро, зәңгәр төҫтәргә йыш мөрәжәғәт итә, улар менән оста эш итә. Бер үк ваҡытта төҫтәр гаммаһы эпитет хәлендә генә ҡалмайынса, конкрет йөкмәтне эсендә метафора кесенә әйә булып китә, шиғри фенерга эске хәрәкәт биреүсе ҡеүәткә әүерелә. Мәҫәлән, «зәп-зәңгәр ел» хис тулҡынын тәгәрәтә, «мәңге йәшел мөхәббәт» бер ваҡытта ла уңмай торған хисте аңлата, «Йәшел сәхрә», «Йәшел йылға» йәш үләнде кисеп йөрөү хисен тыуҙыра, «Һоро торған төҫле һоро көндәр» мизгел алмашыуына ишара яһай, «ап-аҡ ташлы зыярат» әҙәм ғүмеренең фанилығы хаҡында иҫкәртә һ. б.

ШУЛАЙ ҙа шағирә әҫәрҙәренең поэтик ҡеүәһен билдәләгән иң тәьҫирле һүрәтләү сараларының береһе — йәнләндереү. Йәнләндереүҙәр артында лирик геройҙың бар булмышы, тыныс булмаған йәшәү рәүеше беленә. Ул ярата ла, һоҡлана ла, ышана ла, икеләнә лә белә.

Мәҫәлән,

Иҫертә муйыл күбеге —
Еҫе һыймай донъяға...
Үтә шым суфый ерektең
Күҙҙәренән нур аға.
Аңҡы-тиңке,
Аңҡы-тиңке
Килә яҙын әрәмә.
(«Яҙғы шатлыҡ»)

Осто, осто, көндәр
осто,
Осто, осто, айҙар осто.
Ҡанатлы йән —
мөхәббәтем
Күңелемә нығыраҡ
боҫто.
(«Тоғролоҡ»)

Ел дә үтмәҫ ике араға
Ҡоштар мамыҡ ҡоя...
Ике араға, елдәр, әйе,
һыймай,
Ә мөхәббәт һыя.
(«Урман»)

Наҙҙарым да минең
шундай бешә,
Мине йәлләә, йәнем,
мине йәллә!
(«Һин йәлләмә аҡҡан болоттарҙы...»).

Күренеүенсә, барыһы ла ҡатын-ҡыҙса, шағирәләрсә.

Шиғыр һоҡланыуҙан тыуа. Әгәр һоҡланмаһа, үҙе әйтмешләй, «эстән яҡтырмаһа», шағирәнең әйтер һүҙе булыр инеме лә, уларҙы үҙенә генә хас стилдә уҡыусыға еткерә алыр инеме?! Кешелелеккә, гуманлыҡҡа дефицит булған хәҙерге заманда шағирәнең «Ҡотло булһын йылмайыуың» тип әйтеүе лә оло мәғәнәгә эйә.

Бына шуларҙың барыһы өсөн Рәмзиләнең үҙенә «Ҡотло булһын, китабың!» тип бер кәлимә генә булһа ла һүҙ әйтә торғо килде. Республикабыҙҙа күптән билдәле, ифрат талантлы шағирәнең һуңғы был китабы хаҡында төплөрәк, ентеклерәк һөйләшеүҙәр дауам итер тип ышанам.

Риф ӘХМӘҘИЕВ,
филология фәндәре кандидаты.

## Бюрократияға бәддоға

1.

Ә улар әле лә имен —
Ғазраил һанаттары.
Илдең күркен ҡорбан
салған
Яҙалау һалдаттары.

Тухачевскийҙы үлтергән
Вәхши ҡурғаш
Киренән
Һаиһыҙ пуля булып
үрсеп,
Йәң ҡыйырға терелә.

Һаиһыҙ пуля булып
үрсеп,
Вәхшәт йәнә ҡотора.
Үртәй илдең бәпестәрен,
Ҡыңғырауҙар саң ора...

Замандаштарҙың ораны
Фашистка ғына микән?
Башым — әллә
ҡыңғыраумы?
Һулҡылдап сыңлай сикәм.

2.

Ә улар әле лә имен —
Ғазраил һанаттары.
Илдең күркен
аҫҡан-киҫкән
Яҙалау һалдаттары.

Вавиловтың йәлләденең
Яуызлығы киренән
Илгә ҡайта аслыҡ булып,
Лысенконың көләнән.

Хоҙай ҡарғаһа әҙәмен,
Аҡылдан яҙҙыра, ти.
Хаким ҡарғаһа ғалимын,
Илгә баҙ ҡаҙҙыра, тиҙ.

3.

Ә улар әле лә имен —
Ғазраил һанаттары.
Илдең күркен атыр ине
Яҙалау һалдаттары.

Әҫәрҙәр ята зинданда—
Әсир повесть, романдар,
Хәҡиҡәтте белмәй үтә,
Үтә бара замандар.

Иблес тә мәрхәмәтлерәк
Мастер, Маргаритаға!
Булгаковҡа сәүек йәндәр
Кинәнеп ярлыҡ таға.

Инквизиция! «Еңлегә»
Һунарҙарың өшәнгәс!
Бюрократия самаһы —
Бер талантҡа — йөҙ
Дантес.

4.

Ә улар әле лә имен —
Торғонлоҡ һанаттары.
Беҙҙе шәрепкә тиңләгән
Торғонлоң һалдаттары.

Утыҙ Ете — Етмеш ете.
Ҡырҡ йылдан һуң абыныу
Алып китте илдең күркен,
Киҫәтһә лә «Табыныу».*

Һикһән һигеҙҙә уҡыйбыҙ
«Ҡан тамған ҡурай»
моңон.
Әйтсе, Рәми ағай, нисек
Аңларға заман ҡонон?

Әйтсе, нисек киҫерергә
Үҙгәреш һанаттарын?
Ниндәй хистә ныҡытырға
Йәштәрҙең ҡанаттарын?

5.

Тарих, әйтсе, нисә быуын
Түләр аҫыл ҡорбанын?
Әйтсе, ҡасан халыҡ сейер
Сәскәнен һәм урғанын?

Гүргә иртә керер өсөн
Үҫәме һуң ҡанаттар?
Ярты юлда сәсәр өсөн
Тыуамы һуң таланттар?
Йөрәгем—хөкөм майҙаны.
Унда ҡыңғырау һуға:
— Йәлләттәр, бәддоға
һеҙгә!!!
Бюрократтар, бәддоға!!!

## Шәйехзадам

Сандыр болан йөрөй
төштәремдә,
Дымлы керпектәрен
елпетеп.
Уйсан ғына тора,
башын эйеп,
Йә елә ул, ҳал һелкетеп,
Эй, Шәйехзадам,
Шәйехзадам,
Ҡасан бөтөр был яҙам?
Ниңә һаман хәтер —
ғазап,
Ҡайҙа йәнгә Ҡурғаҙаҡ?
Муйынында һынған уҡ
башағы,
— Эй, малҡайым, туҡта,
алайым?
Башын бирмәй йәнлек,
әйтә, гүйә:
— Тере һәйкәл булып
ҡалайым,
Эй, Шәйехзадам,
Шәйехзадам,
Йәштәрең — ҡыҙыл
балан.
Был боланда һинең
йәнме?
Тотам ҡалмайса барам.
Сандыр болан ярһый
күктәремдә,
Ҡабат кереш сыңлай, уҡ
сөйөп...
Эй, Шәйехзадам,
бәғеркәйем, һине
Ҡаплар инем, булһа
өлгөрөп.

* Р. Ғарипов поэмаһы.

Эльмира СӘСӘНБАЕВА

* * *

Һыуҙа торам...
Селбәрәнең аяҡтарға
Тәмләп-тәмләп төрткәненә
Түҙеп торам,
Көлөп торам...
Ирендәрең
Еңел генә, ирҡә генә
Ҡағылалар...
Иреп торам,
Һаташмайса
Түҙеп торам...

* * *

Башыма аң кергән саҡта
шиғыр тыңлаған инем,
Әсәйемдән «Шүрәле»не
ҡат-ҡат һораған инем.
«Һыу инәһен» бер аҙ ятлап,
төндәрен шөрләй инем.
Гүзәллектең бейеклеге —
шиғырға үрләй инем.
Туҡай, Туҡай, яҙғы туғай!
Моңдарыңда — ҡуҙғалаҡ,
Ҡуҙғалаҡтан йөҙөп сыра
Ҡап ҡорһаҡ һәм
туҡ тамаҡ.

Туҡай, Туҡай —
һабантурғай,
Тарих һабанын көттөң,
Һабантуйға барып етмәй,
Ҡалай алыҫ киттең,
Апуш, Апуш, һиндәй
сабый
Мең йылға бер тыуалыр.
Ялҡының, Ғабдулла остаз,
Күңел керен йыуалыр.
Заманалар һандуғасы,
Халыҡтарҙың өмөтө!
Яйыҡ менән ҙур
Итилдең
Үҙәк өҙгөс егете!
Бөйөк Болғарҙың ейәне,
Ҡолшҡа тиң тәңреһе.
Иртә индың,
Лермонтовтай,
Уҙып быуат бәйгеһен.
Туҡай, һине һағынамын,
Имен йырҙар артҡыуда,
Кемдер көрәш ярһыуҙарын
Тарихҡа оҙатҡанда.
Туҡай — көрәш! Туҡай—
намыҫ!
Туҡай — телгә тоғро йыр.
Туҡай яҙмышы —
мәңгелек
Бөйөк рухлы ҡобайыр!

## Донъя берлеге

Күкрәп уянды ла алып — орлоҡ, һуттар имде һинең
илһамдан.
Ҡабырсағы сатнап күңелемдең, тамырҙары китте
йыһанға.
Хәтеремдең герҙәй болоттары — һалҡын көнгә
сыҡҡан боҫ ҡына.
Тоҙло ҡаным гөүләй океан кеүек, күҙҙәремдә —
йондоҙ осҡоно.
Тоям бөтә әйтелмәгән уйын үтеп киткән һәр бер
кешенең.
Ҡотобонан ҡупҡан боҙҙар шыуып, ялбыр
һыңармөгөҙ өшөүен.
Шар-тулҡында тыуып, үҫмер ғәләм саба әсәһенән
далаға.
Алыҫлашҡан йондоҙлоҡтар аңлай: дуҫлыҡ кәмей,
арта аралар.
Ваҡыт менән генә үлсәр киңлек әүерелә үҙе Ваҡытҡа.
Мейемдәге атом тирбәлеүе ҡояш ярһыуынан балҡыта.
Йәнем өсөн халыҡ ярған юлда ҡабат тыуам, йөҙ
ҡат терелеп.
Тарих ҡына үлсәр араларҙа нисек тапты мине
күңелең?
Йөрәккәйең һулҡып ҡыҫылғанда, Ваҡыт-Ара юя
тиҙлеген...
Наҙҙарыңдан ҡабат сабый булып, һиҙәм бөтә донъя
берлеген.

# ...мандаш

...әре! Уларҙы ...дә шыңшыр... ...ды: дүртәү... ...ар.

...AFA килгән... ...м өләсәһен ... Рәхим. Ул ...еләре Настя ...ә. Настя әбей

...ӘЛИЕВ

...К

...п, бәбәйле кул... ...на ҙур, һай быйм... ...е. Ҡайһы көн... ... Рәхимде Настя ... ҡалдыра, ә ул ...еле итеп сәй эсе... ...ы.

...ала тороп ҡалды ... әбей. Тәҙрәһен ... ватһалар, быяла ... кем ярҙам итер

...ипен янына килде ...н йөҙәк тишегенә ...лай башланы: подъ...әһенең таяғы ту...мы икән?

..., Рәхимдәр бында ... ҡәҙәр, өшө өйҙә ... Өй. Настя әбейҙе..., бәләкәй, бер генә ... килгәс, өләсәй ...байҙарға китте. Хә...ҙа йәшәй. Сөнки әле... ...ында йоҡлар урын ...әхим өсәһе янында ... йоҡлай, Фәриҙә ме...

нән Рәшиҙә апайҙары өсөн тимер карауат ҡуйҙылар. Рәхимдең атаһы кис һайын ҙур креслоны йәйә лә шунда йоҡлай. Өләсәһе әле лә бында йәшәһә, ниндәй һәйбәт булыр ине. Рәхим уны көн һайын көтөп тә интекмәҫ, урамда ла йышыраҡ йөрөр ине.

Рәхимдәрҙең теге ҡалалағы өйҙәре ҙур, өс бүлмәле. Йоҡо бүлмәһендә иҙәндә дәү, йөнтәҫ айыу тиреһе ята. Атаһы уны Себерҙән алып ҡайтҡан. Йоҡонан тороп, ялан тәпәй баҫҡас, шундай йомшаҡ, йылы була. Көндөҙ шул тире өҫтөндә тәкмәҫ атырға ярата ине Рәхим. Ә бында, иҙәндә, айыу тиреһе булмағас, һалҡын. Әсәһе Рәхимгә ҡатлы-ҡатлы ойоҡтар кейҙерә. Тәҙрәләре лә бейектә, дүртенсе ҡатта. Әле тышта елберҙәк ҡар яуа. Тик Рәхимде урамға һирәк сығаралар шул. Кейеме йоҡа, һалҡын тейер, ти, әсәһе. Шулай ҙа кисә атаһы менән бер аҙ йөрөп индеkләр. Апаҡ ҡар ҡул менән тотоп ҡарауға бик һалҡын, еүеш. Рәхимдең бармаҡтары өшөнө. Урамда уларға һалдат осраны. Мылтығы ла юҡ, башына тимер эшләпә лә киймәгәнсе...

— Атай, ни өсөн бында ҙур тәгәрмәсле машиналар ҙа, танктар ҙа йөрөмәй һуң? — тип һораны Рәхим.

— Улар бында кәрәкмәй, улым.

Әйе ләбаһә! Был ҡалала Рәхимдәргә насар хаттар ҙа килмәй. Тәҙрәләрен ватҡансы кирбес бәргәндәре лә юҡ. Шуға күрә лә һалдаттар бында ҡоралһыҙ ғына йөрөй ти атаһы. Ә теге ҡалала һалдаттар гел мылтыҡлы ине. Тик уҙҙәре ниндәр атмайҙар. Бер ваҡыт Рәхим йорт алдында уйнағанда урамдан китеп барған һалдаттарға ниндәйҙер ят ағайҙар таш, буш шешә бәрә башланы. Һалдаттар арҡалары менән кирбес ҡоймаға һөйәлделәр ҙә, бысаҡлы мылтыҡтарын һонop тик торҙолар. Атманылар. Атмағас, ни өсөн мылтыҡ йөрөтәләр икән? Рәхим дә, ҙур үҫкәс, һалдат булыр. Уға ла тимер эшләпә, ялтыр бысаҡлы ысын мылтыҡ бирерҙәр. Башҡа һалдаттар менән ҡеҙелешеп, таш атҡан, насар һыҫҡырған ағайҙарҙы урамдан ҡыуасаҡ. Әсәһен дә, атаһын да эшкә ҙур тәгәрмәсле ҡорос машинала ғына илтәсәк Рәхим, Рәшиҙә менән Фәриҙә апайҙарын — мәктәпкә, Настя әбейҙе өләсәһе менән бергә магазинға йөрөтөр. Урамдарға арҡыры өйөлгән йәшник, мискә, кирбес, тимерсыбыҡ өйөмдәре генә туҡтата алмаҫ уны. Яҡын килгән насар ағайҙарға мылтыҡтан атасаҡ Рәхим. Хас киноларағы кеүек — Тыр-р-р! Тәҙрәне башҡаса вата алмаҫтар.

Бер көндө иҙәндә, айыу тиреһе өҫтөндә уйнағанда, тәҙрә быялалары ҡапыл шалтырап ҡойолдо ла, кирбес киҫәге килеп тейгән Көләс диван аҫтына осто. Шул хәлдән һуң «филдең» бер ҡолағы имгәнеп ҡалды. Ә үҙе һаман йылмая ине... Теге кирбес киҫәгенә уралған ҡағыҙға ниҙер яҙылғайны. Эштән ҡайтҡас, тәүҙә — әсәһе, шунан һуң атаһы уҡынылар. Рәхимде шул көндән һуң баҡсаға ебәрмәнеләр, Фәриҙә менән Рәшиҙә апайҙары ла мәктәпкә йөрөмәҫ булды. Әсәһе лә эшкә бармай, ни өсөндер гел өйҙә генә ултырҙы. Һуңынан уларға ниндәйҙер насар хат килде. Әсәй менән атай аш бүлмәһендә оҙаҡ һөйләштеләр. Әсәй илап та алды, шикелле.

— Юҡ, атаһы. Мин ҡурҡам, балаларыбыҙ өсөн ҡурҡам. Ана бит ни яҙалар: «Себештәрегеҙҙең иҫәбе тулмаҫ!». Йә, хоҙай!..

Тәүҙә улар оҙаҡ итеп самолетта осто. Ҙур, аҡ күгәрсендәй самолет етеҙ тәгәрләп китте, һуңынан бейектә, яҡты ҡар ялаңы өҫтөндә эленеп тик торҙо. Күпме тырышһа ла бер ни ҙә күрә алманы Рәхим. Атаһы, был ҡар ялаңы түгел, болоттар ти. Ә ниңә улар гәҙәттәгесә баш өҫтөндә түгел, ә аяҡ аҫтында ҡалды һуң? Әллә самолет баштүбән осамы икән?

Йәл, Көләс юлда юғалды. Рәхим уны үҙе менән алғайны.

ҒӘЛИ бабай Рәхимдәргә бик йыш килә. Ул башына ҙур һары бүрек кейә, өҫтөндә һәр ваҡыт — һарыҡ туны. Рәхимгә ололарса ҡул биреп күрешә, сисенгәс, туныының түш кеҫәһенән ялтыр шешә сығара. Бабайҙың бармаҡтары, өләсәйҙең иҙәндәге кескәй балаҫылай, ҡатылар, ҙур ҡара мыйығы көләп тора. Улар атаһы менән оҙаҡ гәпләшеп ултыралар. Торғонлоҡ, үҙгәртеп ҡороу, Сталин... Әммә шул һүҙҙәр менән бер рәттән, бик мәрәкә һәмәләр ҙә ишетә Рәхим. Үҙ алдына ҡабатларға тырыша башлаһа, теле ауыҙына һыймаған кеүек тойола, Спе-ки-лу-ци-я..., ин-фи-лю..., ли..., Юҡ..., ин-фи-ля-ци-я, вәт! Рәхим был һүҙҙәрҙең мәғәнәһенә лә төшөнә башланы инде...

Телевизорҙан хәбәр һөйләү — үҙгәртеп ҡороу, тип атала, Күҙлекле, һаҡаллы бабайҙарҙың ҙур залда сығыш яһағандарын ҡарап ултырғаны бар малайҙың. Залда бөтә нәмә лә элеккесә ҡалдысы, үҙгәрмәгән...

Сталин — мыйыҡлы ҡарт бабай. Ул түрәпкә тарта, иңбашына ҙур йондоҙҙар тегелгән пинжәк кейә. Сталин бабайҙың Рәхимдәргә килгәне юҡ әле...

Зың-зың-зың... Ишек яңағындағы кескәй генә көмөш ҡыңғырау, ҡунаҡ килеүгә ҡыуанғандай, шат бейеп, көлә башланы.

— Өләсәй килде, өләсәй!
— Әсәй, ишекте ас, өләсәй килде!

Еңел инкен эйәртеп ингән өләсәйҙең кейеменән ҡар еҫе килә, ҙур, һай быймаларын да көрт һырыған. Һалҡын тун салғыйы бит алмаларын, устарҙы еләҫләй. Ҡоштай йоморо өләсәй ингәс, тар ғына бүлмә иркенәйҙе. Рәхим белә: хәҙер өләсәй оҙаҡ итеп сәй эсәсәк, һуңынан улар урамға сығырҙар...

Трамвай юлын митингыға йыйылған кешеләр быуған, шуға оҙаҡлаған икән бөгөн өләсәй. Сәй эсергә лә ярамай икән, һыу ағыуланған... харап бит!..

* * *

Йәҙәрләгән тәҙрә-күҙҙәрен донъяға теклегән йорт ауыҙынан кәбеҫтәләй ҡат-ҡат кейендерелгән кескәй малай яҡты урамға тәгәрләп сыҡты. Һауала елбер-елбер осҡан елбәҙәк ҡар бөртөктәре уның аҡһыл йөҙөнә, талсыҡҡан керпектәренә ҡуналар... Малай ҡулында — уйынсыҡ танк...

# Халыҡ дошмандары кемдәр улар?

Яхин, Мәүлетҡолов, Сиразетдиновтарҙың тормош юлын асыҡлау — алдағы эш. Әммә халыҡ дошманы түгелдәр.

Хәтерләйһегеҙҙер, тексттың тәүге өлөшөндә доносты Әсәҙуллин А. Таһиров һәм башҡаларҙың өҫтөнән үҙенә мәғлүмәт биреүсенең (йәки биреүселәрҙең) исемен асмағайны, ә был өҙөктә уларға кем күҙе менән ҡарағанын, кемгә талпынғанын йәшермәгән: «Ҡудашев уның дошманыңа әйләнде», тиерлек рәүешендә. Ике һөйләмдәр был хаҡта икеле уйларға урын ҡалдырмай. Яттарҙың атын яҡшыраҡ эҙләү-эҙләмәү тураһындағы ләҡәпте һөйләү рәүешендә А. Таһировҡа ҡарата мыҫҡыллы ҡараш-мөнәсәбәт тә нәҡ Ҡудашса — нескә һәм уҫал.

Тимәк, Әсәҙуллин доносы — уның үҙ эше генә түгел.

СССР Яҙыусылар союзы аппаратындағы Ставский, Лахути һәм Аршаруниҙар быны шундуҡ аңлаған. Ошонан һуң Өфө менән Мәскәү араһында уларҙың «информаторҙары» ишекле-түрле йөрөй башлаған, аҡыллыраҡтары С. Ҡудашҡа таянған, туңыраҡтары үҙҙәре ҡорбан булған. Быны конкрет миҫалда һуңынаныраҡ күрерһегеҙ, ә хәҙер шуға иғтибар итәйек: Әсәҙуллин доносында бөтәһе 20 кеше телгә алынған. Симпатия менән аталғаны — берҙән-бер С. Ҡудаш. Йәнә береүгә — Моратовҡа — ҡарата симпатия йәки антипатия белдерелмәгән. Ҡалған ун һигеҙе, йәнәһе, «халыҡ дошмандары» йәки «дошман элементтары».

Шулай итеп, Әсәҙуллиндар бер ынтылышта А. Таһировты ғына түгел, ун һигеҙ кешене язаға тарттырырға тырышҡан.

Маҡсаттарына_ирешкәнме улар?

Ун һигеҙҙең яҙмышын барлап сығыу шуны асыҡлай: ун бере — башҡорт, бише — татар, икеһе — рус булған. Башҡорттар бөтәһе лә юҡ ителгән. Татарҙың береһе үҙ үлеме менән донъянан киткән, икенсеһе үлтерелгән. Ә бит Ғ. Шафиҡовтың «Ҡара ҡаршылыҡ» тигән документаль очеркынан аңлашылыуынса, С. Ҡудаш ул осорҙа, Т. Йәнәбиҙең «дошманлығын» асам тип, уға шундай уйҙырма ғәйеп тә ташлаған: Т. Йәнәби, йәнәһе, күберәген татарҙарҙы фашларға өндәгән. Йәғни С. Ҡудаш менән Х. Әсәҙуллиндың «дошмандар» хаҡында һөйләгәне ҡылғандарына тап килмәй. Беҙ ҡапсыҡта ятмай, тигәндәре шулдыр, күрәһең.

Әйткәндәй, яҡынса иҫәп менән, 1929 йылдан башлап 50-се йылдар аҙағынаса Башҡортостанда бөтәһе 57 мең башҡорт, 12 мең татар ҡорбан ителгән.

Ерле халыҡты ана шулай вәхшиҙәрсә ҡанһыҙландырыу арҡаһында ҡайһы бер автономиялы республикаларҙың әле булһа мандый алмауы бер кемгә лә сер түгел.

Ошо уңай менән 60-сы йылдар уртаһындараҡ Башҡорт АССР-ы Үҙәк дәүләт архивында А. Таһировтың ошоғаса юғалған тип иҫәпләнгән, әммә Башҡортостан нәшриәте материалдары араһында «Сборник Гильман» исеме аҫтында һаҡланған «Себерәк Ғилман» пьесаһының ҡулъяҙмаһына юлығыуымды, ә иң мөһиме — уның ташҡа баҫылырға тейеш булып та, әлеге ваҡиғалар арҡаһында баҫылмай ҡалыуын әйтеп үтеү артыҡ булмаҫтыр, тим.

Ҡулъяҙмаға, ысынлап та, кемдеңдер ҡулы ингән. Белгестәр раҫлауынса ла, Әсәҙуллин доносынан аңлашылыуынса ла, А. Таһиров пьесалары башлыса С. Ҡудаш ҡулынан үткәрелгән. Ә бит ҡәҙимдән бирле йәшәп килгән тәртип буйынса, ташҡа баҫылаһы (сәхнәгә ҡуйылаһы, кисәлә, эфирҙа уҡылаһы) һәр әҫәр мотлаҡ рәүештә рецензент йәки редактор аша үткәрелә. Ә редакторлауҙың сифаты — уныһы инде редакторҙарҙың квалификацияһына, намыҫына һәм хатта зауығына бәйле нәмә. Әммә донъя күргән (сәхнәгә ҡуйылған, кисәлә, эфирҙа уҡылған) йәки ҡулъяҙмала ғына йәшәгән әҫәрҙең кәмселеге өсөн авторҙың башына етеү йәки уны ситкә тибеү беҙҙең республикала күптән ғәҙәти хәлгә әйләнгән. 1937 һәм 1938 йылда А. Таһировты һәм башҡа бик күптәрҙе ҡырыуҙа быны роле ҙур булған шикелле. Бөйөк Ватан һуғышы осоронда, хәйер, унан һуң да Ҡ. Даян, Б. Бикбай, М. Буранғолов, Р. Ғариповтарға күсәк күтәрелгәнде кем белмәй бөгөн!

Йыйнап әйткәндә, Башҡортостан дәүләт һәм йәмәғәт эшмәкәрҙәре, күренекле яҙыусылар, ғалимдар өҫтөнән Мәскәүгә Х. Әсәҙуллин исеменән ебәрелгән донос, асылда, коллектив «хеҙмәт» емеше һәм тәүгеләрҙең береһе. Шуның һөҙөмтәһендә Өфөгә Б. Левин менән Ғ. Иҙрисов составында бригада килеп төшкән. Ошонан һуң хәл-ваҡиғалар йыл үҫәһен — ай, ай үҫәһен көн үҫкән.

**28—31 март, 1937 йыл.** Башҡортостан Яҙыусылар союзы идараһының ашығыс рәүештә уҙғарылған пленумы — А. Таһиров.

Уның ойошма тормошона ҡағылған-ҡағылмаған бөтә нәмәгә — идара эшмәкәрлегенән башлап һәр яҙыусының тиерлек һуңғы өс йыллыҡ ижадына, шул иҫәптән үҙенекенә лә, үҙ-ара мөнәсәбәткә, хатта кулуарҙағы һүҙҙәргә тиклем туҡталырға мәжбүр булыуы күҙгә бәрелә. Амантайҙың Пригожиндан китаптар һатып алыуы, рецензиялар яҙҙыртыуы тураһында әйтеп тораһы ла юҡ. Социализмдың Сталин моделен маҡтамаған хәлдә лә, үҙенән лояллек талап ителгәнен Таһиров, әлбиттә, яҡшы аңлаған.

Пленум тамамланыу менән СССР Яҙыусылар союзына Ә. Чанышевтың хаты барып ингән. Пленумға делегаттар ебәрелгәндә демократик принциптың һаҡланмауы; идараның бюрократик аппаратҡа әйләнеүе; докладсының һәр тезисын тәнҡит рухында әнәнән-ептән үткәреү; А. Таһировтың, йәнәһе, башҡорт әҙәбиәте тормошондағы оло политик хаталарҙы урап үтеүе, төп иғтибарҙы аңлы рәүештә ваҡ мәсьәләләргә туплауы; председателде генә алмаштырып, идараны ғәмәлдә әүәлге составында (Ишемғолов, Амантай, Хәсәнов һ. б.) ҡалдырыу кеүек «етешһеҙлектәргә», шулай уҡ пленумда ҡабул ителгән резолюцияның тик «политик яҡтан һуҡыр һәм зәғифтәр»гә генә һуҡтырыуы Ә. Чанышевты, үҙенән-үҙе «бюрократик аппаратҡа әйләнгән, ялағайлыҡты һәм ҡоҙа-ҡоҙағыйлыҡты урынлаштырған идара — синфи дошман ҡулындағы ҡорал ул», тигән һығымтаға алып килгән.

Ә был ул осорҙа ҡәләмдәштәренә хөкөм сығарыуҙан кәм булмаған.

**«Пленум аҙағында председатель протоколға теркәттермәйенсә генә: оҙаҡламай юғарыла тағы ла ҙурыраҡ әҙәби-политик эштәр ҡаралғас, әҙәби актив йыйылышы үткәрелеп, яңы идара һайланасаҡ, тине. СССР Яҙыусылар союзына ошоно тыңлаттерергә кәрәк булыр», — тип тамамлаған ул ялыу хатын.**

Шулай итеп, Әсәҙуллиндар доносы айырым кешеләрҙән үс алыу, башҡорт интеллигенцияһын мөмкин тиклем күберәк ҡырыу теләгенән яралһа, Чанышевтың хаты — ҙур үҙгәрештәр көтөп, ел-ямғыр аҫтында ҡалмаҫҡа тырышыуынан.

**Май урталарына тиклем, 1937 йыл. СССР Яҙыусылар союзы һуңғы айҙарҙа Башҡортостан яҙыусылар ойошмаһын һауыҡтырыу маҡсатында:**

**1. Башҡортостанға үҙ работнигын ебәргәйне. Унда башҡарылған эш һөҙөмтәһендә Башҡортостан яҙыусылар ойошмаһы етәкселәрен яңынан һайлау өсөн ашығыс рәүештә пленумдар уҙғарылды.**

**2. Бынан тыш, Башҡортостан Яҙыусылар союзы буйынса аҡса-финанс хисабының буталсыҡлығы асыҡланды. Әҙәби фонд Башҡортостандағы уполномоченныйҙың эшмәкәрлеген ентекләп ревизиялау өсөн махсус ревизор ебәрҙе.**

**3. Башҡортостан Яҙыусылар союзы етәкселеге алмаштырылғандан һуң идара председателе (йәғни А. Таһировты алмаштырған Т. Йәнәби. — М. Х.) Мәскәүгә саҡырылды. Саҡырыуыбыҙҙың маҡсаты — Башҡортостанда ҡабул ителгән саралар һәм яҡын киләсәккә бурыстар менән ентеклерәк танышыу, шулай уҡ үҙебеҙҙең эш планыбыҙ менән таныштырыу.**

**4. Башҡортостанда буржуаз милләтселәр фашланғас, референтыбыҙҙы йәнә ебәрҙек. Ул әле лә Өфөлә. Уның бурысы — «Башҡортостан ойошмаһындағы дошман элементтарҙы, уларҙың ҡалдыҡтарын артабан фашларға ярҙам итеү» (СССР Яҙыусылар союзы исеменән Аршаруниҙың ВКП(б) Үҙәк Комитетына яҙғанынан).**

Ана шулай СССР Яҙыусылар союзы, Әсәҙуллиндарҙың доносын алғас та, оператив һәм даими рәүештә Башҡортостан ойошмаһы менән яҡындан шөғөлләнгән. ОГПУ ла ситтән күҙәтеп тормағандыр, моғайын.

**15 май, 1937 йыл.** «Коммуна» газетаһында И. Насыриҙың характерлы исем аҫтында — «Ҙур бороloштар тупһаһында» тигән мәҡәләһе баҫылған. Автор, пленум тип аталһа ла ул ғәмәлдә унда ҡаралған мәсьәләләр, ундағы тәнҡит йәһәтенән съездан да юғары тора, тигән.

Мәҡәләнең резонансы теге доностыҡынан кәм булмаған.

**19 май, 1937 йыл.** Насыри мәҡәләһе менән ВКП(б) Үҙәк Комитетының культура-ағартыу бүлеге работнигы Анисимов таныштырылған. Һөҙөмтәлә мәҡәләнең русса тексына кемдеңдер ҡулы менән түбәндәге һүҙҙәр өҫтәлгән:

**«Бында әшәкелектәрҙең кескәй генә бер өлөшө — БашЦИК председателе Таһировтың һәм Ишемғоловтың уголовный енәйәттәре тураһында яҙылған. Күбеһен яҙмаһалар ҙа, халыҡ барыбер белә. Үҙәк Комитет был эшкә тығылырға тейеш».**

**5—6 июнь, 1937 йыл.** Өфөлә партияның XVII өлкә конференцияһы. Унда **«башҡорт әҙәбиәтендәге контрреволюцион идеология күренештәрен аҙағынаса фашларға, яҙыусылар сафын таржалған элементтарҙан таҙартырға, йәштәр араһынан яңы кадрҙар әҙерләргә»** тигән ҡарар сығарылған («Башҡортостан», 1937, 12 август).

**8 июль, 1937 йыл.** Ғ. Амантай СССР Фәндәр академияһы Көнсығыш институтының Квалификация комиссияһы председателе, академик А. Н. Самойловичҡа яҡын араларҙа кандидатлыҡ диссертацияһы яҡларға рөхсәт һорап хат яҙған (Б. Байымов материалдарынан).

**10 июль, 1937 йыл.** Ғ. Иҙрисов «Красная Башкирия» газетаһында Мәскәү күрһәтмәһен былай билдәләгән:

**«Иптәш Таһиров етәкселегендәге Башҡортостан Яҙыусылар союзында тамырлаҫҡан хаталарҙы йолҡоп алып ташлау өсөн ҙур эштәр башҡараһы бар».**

Шунда уҡ, А. Таһиров менән Б. Ишемғоловтан тыш, «халыҡ дошмандары» сифатында Әсәҙуллиндарҙың исемлегенән М. Крымов, («контрреволюцион романдың авторы»), Ильясов, М. Шабай («үҙенең кулактар рухында яҙылған романын Погребинскийға арнаған»), Амантай, Яхин, Мәүлетҡолов, Сиразетдинов; Байымов, Байымбәтовтар аталған, яңыларҙан М. Әминев, Ә. Чанышев, Хәйбуллин («Сурағол»дың авторы), А. Ғәлиев өҫтәлгән.

**10 июль, 1937 йыл.** СССР Яҙыусылар союзы идараһының яуаплы секретары Лахутиға ВКП(б) Үҙәк Комитетынан Анисимов хаты:

«ВКП(б) Үҙәк Комитетының культура-ағартыу эштәре бүлеге һеҙгә башҡорт яҙыусыларының нәүбәттәге пленумы хаҡында Имай Насыри мәҡәләһен ебәрә. Фекерегеҙҙе 20 июлдән дә ҡалмайынса беҙгә хәбәр итегеҙ».

Анисимовҡа Лахути яуабы (датаһыҙ):

**«Күптән түгел булып уҙған партконференция ҡайһы бер әҙәби мәсьәләләрҙе лә ҡараны. СССР Яҙыусылар союзы яҡын арала Башҡортостанға үҙенең инструкторын яңынан ебәрәсәк».**

**12 июль, 1937 йыл.** Т. Йәнәбиҙең «Башҡортостан»да баҫылған «Ижади эшкә, иптәштәр!» тигән мәҡәләһе — ошо көндәрҙең үҙенсәлекле йомғағы.

Бығаса юғарынан әйтелә-күрһәтелә килгәндәр нығыҡлап бойомға ашырыла башлаған.

**27 июль, 1937 йыл.** Башҡортостан Яҙыусылар союзы идараһының ултырышы. Унда А. Таһиров, Д. Юлтый, Б. Ишемғолов, Ғ. Дәүләтшин һ. б. күренекле әҙиптәр, шпионлыҡта, милләтселектә һәм уголовный енәйәттә ғәйепләнеп, союздан сығарылған («Башҡортостан», 1937, 12 август).

**М. ХӘМИҘУЛЛИНА,**
**филология фәндәре кандидаты.**

**(Дауамы. Башы 43-сө, 44-се һандарҙа).**

# «БЕҘ ЯУАПЛЫ ИЛДЕҢ ИРТӘҺЕНӘ!»

**«Ваз кисмәйем илдең яҙмышынан, йөрәгемә ләкин ҡан һауа».**

Һуңғы ваҡытта газета һәм журналдарҙа беҙҙе борсоған бөгөнгө көн проблемалары тураһында һүҙ бара. Беренсе урында тел мәсьәләһе тора.

**Матбуғат етәкселәре менән осрашыуҙа М. С. Горбачев: «...Һәр халыҡтың үҙ теле, үҙ тарихы бар, ул үҙенең тамырын белергә теләй. Был социализмға ҡаршы килмәйҙер бит?» — тине. Эйе, тел — ул аралашыу ҡоралы ғына түгел, ә халыҡ педагогикаһы, культураbыҙ нигеҙе лә. Баланы үҙ телендә, ололарға — ололожло, кескәйҙәргә — кеселекле, шәфҡәтле булырға өйрәтеп, әхләҡле рухта тәрбиәләргә кәрәк.**

Өфөнөң күпме мәктәптәрендә уҡыу фәндәре туған телдә алып барылмай. Бөтә ҡалаға берҙән-бер башҡорт мәктәбе генә — ул да булһа беҙҙең 20-се һанлы урта мәктәп. Беҙҙең күбебеҙ оҫта итеп башҡортса һөйләшә, ләкин башҡорт теле 10-сы класта аҙнаға ике тапҡыр ғына инә. Ә был бик аҙ. Мәктәптә башҡорт яҙыусылары, артистар менән осрашыуҙар булып тора. Беҙ үҙебеҙ ҙә йыш ҡына «Аҡ тирмә»гә осрашыуҙарға йөрөйбөҙ. Әлбиттә, үҙ халҡыбыҙҙың тарихын, культураһын өйрәнәбеҙ, белергә тырышабыҙ.

**Ә икенсе мәктәптәрҙең хәле нисек һуң? Беҙҙең мәктәпкә генә ҡаланың бөтә башҡорт балалары йыйылмағандыр бит!.. Тиҫтерҙәребеҙҙең күптәре рус мәктәптәрендә уҡый. Туған телен насар белә, йә бөтөнләй белмәйҙәр. Фәндәр рус телендә уҡытыла. Шағир Р. Бикбаев «Халҡыма хат» әҫәрендә: «Бармы ерҙә үҙ ҡулдары менән сабыйының телен киҫкәндәр?» — тип өндәшә. Бар, бар... Һәм улар бик күптәр. Быға «юғарыла» ултырған ағайҙар иғтибар итһендәр ине. Баш ҡалабыҙҙың бөтә мәктәптәрендә башҡорт теле уҡытылырға тейеш. Туған теле менән бергә, Башҡортостан тарихын өйрәнеү фәнен индерергә кәрәк. Әхмәт Зәки Вәлиди, Фәтхел Ҡадир Сөләймәнов, Мөхәмәтша Буранғолов кеүек шәхестәрҙе һуңғы осорҙа газета һәм журналдар аша ғына белә башланыҡ бит.**

Элек һәр кеше үҙенең ете быуын шәжәрәһен белергә тейеш булған. Ә хәҙер минең тиңдәштәремдең ҡайһы берҙәре хатта олатаһының да исемен белмәй. Йәнәһе, исеме бик ауыр, боронғо исем, ул күптән үлгән инде, ауылға ла ҡайтҡаныбыҙ юҡ, нимәгә кәрәк ул?.. Бына шулайыраҡ уйлай улар. Тимәк, бала тәрбиә алмаған, әсә телен белмәй.

Тел бөтһә, ил дә бөтәсәк. Тимәк, башҡорт телен һаҡлап алып ҡалмаһаҡ, Башҡортостан да бөтә тигән һүҙ.

Туған тел — үҙ байлығыбыҙ, беҙҙең рухи яҙмышыбыҙ. Телдең дә, илдең дә йәшәүе беҙҙең ҡулда. Беҙҙең һәм киләсәк быуындарҙың тормошонда ла шулай мәңге ғорур яңғыраһын башҡорт теле!

**А. ЯШАРОВА,**
**20-се мәктәптең X к[illegible]**
**уҡыусыһы.**
Өфө.

• Тамашасы фекере

# Көлкө көлә етер, артынан ҡыуа етер...



Оҙаҡ ҡына уйлап йөрөгәндән һуң, апрелдең тәүге көндәрендә Башҡорт филармонияһында үткән көлкө кисәһе тураһында яҙырға булдым. Ни тиһәң дә — 1 апрель бит! Өҫтәүенә, әле Өфөлә филармония артистары тарафынан әҙерләнгән «Кемгә йыр, кемгә юмор» тамашалары башланып тора. Шуға күрә тәүгеһе тураһында яҙмайынса булдыра алмайым.

Асығын әйтергә кәрәк: кисә үҙенең мәғәнәһеҙлеге, профессиональ кимәлдә әҙерләнмәүе менән айырылып торҙо. Ниндәй тоҙһоҙ көләмәстәр, тәҫһеҙ юморескалар!.. Инеш өлөшө үҙе генә лә (И. В. Сталин һүҙҙәренә, Н. С. Хрущев музыкаһына яҙылған «Америка һәм Африканы ҡыуып етергә һәм уҙып китергә» исемле Л. И. Брежнев ораторияһы) баштан-аяҡ политик дезориентацияға ҡоролған. Һуңынан бөтә кисә барышында ла шундай уҡ «винегрет» тәҡдим ителде: капитализм, социализм, коммунизмдан көлөп, һәр 5 минут һайын тиерлек «билдәлелек, плюрализм, демократия» тигән яһалма, сәпкә теймәгән өндәмәләр осороп, артистар ниндәйҙер көлкө сығарырға маташты, ләкин ҡоро мәғәнәһеҙлеккә генә өлгәштеләр. Үҙгәртеп ҡороуҙы хәле бөткән, һөйрәлеп йөрөгән эскесе рәүешендә күрһәтмәһәләр, башҡаса ҡыҙыҡ таба алмағандар, ахырыһы. Йә иһә илдә барған яңырыуға Торғонбай ҡатыны ҡиәфәтендә ода йырланды. Элек алтын-көмөшкә төрөнөп, бөтәһенән дә яҡшыраҡ йәшәгән кешеләр хәҙер насарыраҡ йәшәйме ни?! Аҡ һөйәктәрҙең бөгөн ҡара тир түгеп эшләп йөрөгәнен кем күргән?!

Миңә һаман да бер уй тынғы бирмәй — был кисә кем өсөн тәғәйенләнгән һуң? Ғәфү итегеҙ, минеңсә — тик алйоттарға ғына!.. Халыҡҡа шулай ҙа яраған, тигәндәрҙер, күрәһең. Тамашасыны беҙ былай ҙа концерттар менән әллә ни иркәләмәйбеҙ, барыбер билеттарҙы һатып алып бөтәсәктәр, филармониянан башҡа уларҙың барыр ерҙәре юҡ, тип иҫәп тотҡандарҙыр...

Залдың мөнәсәбәте ҡыуанырлыҡ булманы; кешеләр, өсәр һум түләп, ял итергә, күңел асырға килеп тә был кисәнең ашыҡ-бошоҡ ҡына әҙерләнгәнлегенә кәйефтәре ҡырылышып, күңелһеҙ таралышты. Хөрмәтле артистарыбыҙ беҙҙең уртаҡ етешһеҙлектәрҙән көсәнеп көлөргә тырышып та, ахыр сиктә, үҙҙәре көлкөгә ҡалды.

Юмор бит ул нескә, тапҡыр һәм ҡыҙыҡ булған осраҡта ғына үҙ асылына яуап бирә. Халыҡ көлкөнөң осло уҡтары ҡайҙа, кемгә табан нисек йүнәлтелгәнен аңламаҫҡа аңра түгел бит! Торғонлоҡ, бюрократия, үҙгәртеп ҡороу, демократия, эротика тураһында абстракт формалағы бәйелһеҙ көләмәстәр — кемгә кәрәк улар хәҙер? Кисәнең һуңында Г. Хәбибуллинаның («бисә» ролендә) В. Илембәтовты («ир») инәнән тыума сисендерергә тырышыуы ла тамашасының күңелендә, ҡыҙыҡҡа ҡарағанда, башҡарыусыларҙы ҡыҙғаныу тойғоһо ғына ҡалдырғандыр.

Әгәр ҙә Марат Кәримов, Венер Абдуллин һәм Нәзифә Ҡадировалар булмаһа, кисә бөтөнләй юҡҡа сығыр ине. Ысын таланттарҙың халтураны күләгәлә ҡалдырыуы һис шикһеҙ ҡыуаныслы күренеш!..

Ләкин бындай сәнғәт оҫталары һәр ергә өлгөрә аламы һәм өлгөрөргә бурыслымы? Һәр берәһе үрнәк булырға тейеш профессиональ артистарҙың халыҡҡа түбән кимәлдәге культураны көсләп тағырға тырышыуына күпме түҙергә була! Артист талантһыҙ икән, был уның ғәйебе түгел — бәләһе. Бындайҙарға, бәлки, сәхнәне халыҡ араһынан сыҡҡан йор һүҙле, моңло тауышлы, ата-бабаларҙың рухын ҡанына һеңдереп, бай ижадын, көйҙәрен үҙ иткән йәштәр өсөн бушатырға ла кәрәктер...

Башҡорт халҡына килгәндә инде, уның быуаттар буйы һаҡланып килгән бай мирасына лайыҡ булырҙай улдары һәм ҡыҙҙары әле лә бар. Улар халыҡ күңеленең йәншишмәһен бер ваҡытта ла шиңдермәйәсәк!

Ә. ЯҠШЫБАЕВА,
БДУ студенткаһы.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: көлкө кисәһенән күренештәр.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

Өфө.



# Иғландар

## Республика халыҡты эшкә урынлаштырыу үҙәге

Башҡорт АССР-ы урындағы промышленность министерствоһының республика производство комбинатына түбәндәге эшселәрҙе һәм белгестәрҙе эшкә саҡыра:

сәскә банкаларын ҡалыпҡа һалып һуғыусылар (260 һум),
көршәксе түңәрәгенә өйрәнсектәр (250 һум),
балта оҫталары (190—220 һум),
ҡорамалдар йүнәтеү слесары (240 һум),
тегеү һәм тун тегеү цехтарында эшләү өсөн тегенсе-мотористар (150—180 һум),
мебель цехы биҙәүселәре һәм шымартыусылары (230—250 һум),
материаль-техник тәьминәт бүлегенә начальник (250 һум),

Һөнәре булмаған кешеләр өйрәнсек итеп ҡабул ителә. Уҡыу ваҡыты — өс айҙан алты айға тиклем.

Республика халыҡты эшкә урынлаштырыу үҙәгенә түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: **С. Халтурин урамы, 59 йәки үҙәктең район бүлексәләре: Ульяновтар урамы, 36; Центральная урамы, 32; Коммунистик урам, 53.**

•

## Серго Орджоникидзе исемендәге Ленин орденлы Өфө авиация институты

әҙерлек бүлексәһенә тыңлаусылар ҡабул итә. Уҡытыу ваҡыты ҡыҫҡартыла (2 ай).

СССР Ҡораллы көстәренән ҡайтҡан хәрби хеҙмәткәрҙәр ҡабул ителә. Уларҙың запасҡа ҡайтыу ваҡыты бер йылдан күп булмаҫҡа тейеш.

Запасҡа ҡайтҡан хәрби хеҙмәткәрҙәр хәрби часть командованиеһынан рекомендация йәки направление алған саҡта әҙерлек бүлегенә ҡабул ителә. Хәрби частарҙан направление алмаған кешеләр запасҡа ҡайтҡандан бирле өс айҙан да һуңға ҡалмайынса эшкә урынлашыу шарты менән предприятие һәм ойошма направлениеһы буйынса әҙерлек бүлексәһенә ҡабул ителә ала.

Уҡырға инеүселәр ғариза, форма буйынса направление, урта белем тураһында документ (төп нөсхә), 8 фотоһүрәт (3Х4), сәләмәтлеге тураһында медицина танытмаһы (номер 086-у формаһы), хеҙмәт кенәгәһе тапшыра.

Математика һәм физика фәндәренән әңгәмә үткәрелә.

Уҡыуҙар 28 майҙа башлана.

Тыңлаусыларға стипендия түләнә, ситтән килеүселәргә дөйөм торлаҡ бирелә.

Әҙерлек бүлексәһен тамамлаған кешеләр, ҡабул итеү имтихандарынан тыш, көндөҙ, шулай уҡ киске уҡыуға институттың беренсе курсына ҡабул ителә.

Түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: **Өфө ҡалаһы, Карл Маркс урамы, 12, 8-се корпус, 209-сы бүлмә.** Телефон: 23-08-33.

•

## Өфө синтетик спирт заводы

ВЛКСМ-дың 40 йыллығы исемендәге Хеҙмәт Ҡыҙыл байраҡ орденлы Өфө синтетик спирт заводына түбәндәге һөнәр буйынса эшселәр саҡыра:

аппаратсылар, компрессор һәм насос машинистары, технологик ҡорамалды йүнәтеү слесарҙары, электромонтерҙар, поезд төҙөүселәр, тимер юл монтерҙары, токарҙәр, фрезлаусылар, тимерселәр, балта оҫталары, шымартыусылар, малярҙар, штукатурсылар, ташсылар, производство канализацияһын йүнәтеү слесарҙары, электросварщиктар, шулай уҡ технологик ҡорамалдар йүнәтеү мастерҙары, төҙөүсе инженер, сметасы инженер һәм «Сосенка» ял базаһына эшселәр.

Эш хаҡы айына 240—400 һум, льгота менән пенсияға сығыу ҡаралған, йыллыҡ эш йомғаҡтары буйынса тәүге эшләй башлаған йылдан башлап түләнә.

Заводта ирҙәр һәм ҡатын-ҡыҙҙар торлаҡтарында урындар, шулай уҡ балалар баҡсалары, ясләләр бар.

Хужалыҡ ысулы менән торлаҡ төҙөлә, унда эшләргә 230 һум эш хаҡы менән прораб талап ителә. Килешеү буйынса ул торлаҡ менән тәьмин ителә.

Шифахана комплексы, Ҡариҙел һәм Дим йылғаларында, Иҙәк йылғаһында пионер лагеры һәм балалар дачалары бар.

Республика халыҡты эшкә урынлаштырыу үҙәгенә түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: **С. Халтурин урамы, 59; филиал — Ульянов урамы, 36, йәки заводтың кадрҙар бүлегенән белешергә.**

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П02285. Заказ № 588.